Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!




# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шишәмбе
30
ҒИНУАР
1990 йыл.
№ 13 (7519).

Хаҡы 3 тин.




Россия Ленинсы Коммунистик Йәштәр Союзы эшмәкәрлегенең программа йүнәлештәре
—2-се бит.

*Ваҡыт, журналист, матбуғат*
—3-сө бит.

**«АЗАМАТ»**
*Махсус биттең беренсе сығарылышы*
— 4 — 5-се биттәр.




«Студент көндәлектәре» (дауамы)

*Ер менән күк араһында*
—6-сы бит.

Ялғандан да яман дөрөҫлөк
—7-се бит.

*Төп маҡсат— һөҙөмтә*
—8-се бит.

# САРАҺЫН ТАПҠАНДАР





«Нәйге һәм көҙгә айҙарҙа, емеш-еләк, бәшмәк, йәшелсә олгөргәс, егәрле хужабикәләр уларҙы ҡышҡылыҡҡа ла күпләп әҙерләп ҡалырға тырыша. Әммә консервалау өсөн банка ҡапҡастары етешмәүе бәкәлгә һуға.

Белорет трактор рессорҙары һәм пружиналары эшләү заводының 3-сө цехында был мәсьәләне хәл итеү сараһын тапҡандар. Цех эргәһендә ҡалыплау бүлеге асылған, унда тимер ҡапҡастар яһайҙар. Әгәр ҙә бөтә ҡалыплаусылар ҙа Зәкиә Сибәғәтова кеүек эшләһә, яҡын арала ҡапҡастарға ҡытлыҡ бөтәсәк. Зәкиә бер сменала 15-17 мең юғары сифатлы ҡапҡас әҙерләй (беренсе һүрәттә).

Икенсе һүрәттә Белорет металлургия комбинатында практика үтеүсе ҡыҙҙарҙы күрәһегеҙ. Аля Ғәлиәхмәтова, Оля Барсукова, Гөлназ Харунова 25-се һөнәрселек-техник училищеһында уҡый. Канат һуҙыусы һөнәрен үҙләштерә улар, ярайһы ғына тәжрибә лә туплап өлгөрҙөләр. Һөнәр оҫтаһы булырға теләктәре ҙур. Теләктәре бар икән, тимәк, терәктәре бар.

Р. ГӘРӘЕВ фотолары.

# Россия комсомолын тергеҙеү өсөн

## *Россия Ленинсы Коммунистик Йәштәр Союзы эшмәкәрлегенең программа йүнәлештәре*

Беҙҙең иҗтимағи тормошта байтаҡ йылдарҙан һуң Россия комсомолы тәшкәнсәһе яңынан барлыҡҡа килде.

ВЛКСМ совет йәмғиәтенең Россия Федерацияһының милли-дәүләт булараҡ яңырыуға ынтылышын хуплаусы тәүге политик көсөнә әүерелде. Россия йәштәр ойошмаһын төҙөүгә булышлыҡ итте.

Россия комсомолы кемдеңдер политик мәнфәғәттәре хаҡына тергеҙелмәй. Беҙҙең союз шаулы иҗтимағи тормошҡа аяҡ баҫа. Ябай һәм изге маҡсаттар хаҡына йәштәрҙе уға йәлеп итә. Беҙ бергәләп эраның ес меценсе быуатына аяҡ баҫыусы йәш кешегә үҙ ҡулдары менән тормош төҙөү мөмкинлеген биреүгә ирешәсәкбеҙ. Беҙҙең быуындың алыҫ киләсәктә түгел, ә хәҙерге ваҡытта барыһы һәм үҙе өсөн бәхетле тормош төҙөүе, йәшәп килгән реаль социализм ысынбарлыҡҡа әүерелһен өсөн тырышасаҡбыҙ.

### РОССИЯ КОМСОМОЛЫ НИМӘНЕ ЯҠЛАЙ ҺӘМ НИМӘГӘ ЫНТЫЛА?

**I. Социалистик, тотороҡло политикалы, хоҡуҡи, бойондороҡһоҙ һәм демократик Россия Федерацияһы өсөн.**

Россия Федерацияһы комсомолы РСФСР-ҙы ирекле дәүләт сифатында раҫлаған яңы Конституция төҙөү яғында.

Беҙҙең союз яңыртылған Россия Федерацияһы түбәндәге бурыстарҙы үҙ эсенә алырға тейеш, тип иҫәпләй.

1. Ҡайһы бер кешеләрҙең ихтыяры йәки номенклатура элитаһы түгел, ә закон хакимлыҡ иткән совет парламент демократиялы дәүләт булырға.

2. Башҡа республикалар ризаһыҙлығына «йәшен ҡайтарғыс» булып хеҙмәт итеүсе түгел, ә Советтар Союзында тигеҙҙәрҙең тигеҙе булырға.

3. Тәбиғәт байлыҡтарын әрәм-шәрәм итеүҙең ваймыһыҙ күҙәтеүсеһе түгел, ә хужаһы булырға.

4. Тәртип һәм тотороҡлолоҡ булдырырға, йәштәрҙең инициативаларына һәм ҡыҙыҡһыныуҙарына иғтибарлы, үҙ граждандары алдында яуаплы, абруйлы дәүләт органдары төҙөргә, хоҡуҡ һаҡлау органдарына йәмғәтселектең ихтирамын, хәрби хеҙмәттең абруйын һәм намыҫын, офицерлыҡтың маҡтаулылығын тергеҙергә.

Беҙҙең союз тулы хоҡуҡлы Россия республикаһынын теле һәм радио тапшырыуҙарын кисектергеһеҙ булдырыуҙы талап итә. Россия йәштәренең үҙ газеталарын һәм журналдарын баҫтырасаҡ, шуның менән бергә республика йәштәренә үҙ фекерен, ҡарашын сағылдырыу өсөн тулы мөмкинлектәр асыласаҡ.

Беҙҙең союз йәштәрҙең республика ҡалалары һәм ауылдарының элекке тарихи исемдәрен ҡайтарыу, милли һәм дәүләт ҡомартҡыларын аяҡҡа баҫтырыу һәм һаҡлауҙа ярҙам итергә тырышыуын хуплай. Беҙ был изге ҡомартҡыларҙы һаҡлау һәм тәртиптә тотоу буйынса граждандарҙың хеҙмәт Иҫтәлеген булдырырға тәҡдим итәбеҙ.

Беҙҙең союз, Россия дәүләтлегенең тарихи йолаларын иҫәпкә алып, халҡыбыҙ һәм йәштәребеҙ ғорурланырлыҡ республика Гимнын, Флагын, Гербын яңыртыуҙы һәм уларҙы референдумда раҫлауҙы кәрәк тип иҫәпләй.

**II. Был ерҙә йәшәүсе бөтә халыҡтарға тыуған йорт булған Россия өсөн!**

Йәштәр милләт-ара сыуалыштарҙа ғәйепһеҙҙән ғәйеплеләргә әүерелдә. Беҙ милли дошманлыҡтың ағыуы менән ағыуланған фанатиктарға әйләнергә, бер-береһен үлтерешеүҙең ғәйепһеҙ ҡорбандары булырға теләмәйбеҙ! Россия Федерацияһы комсомолы, милләтенә һәм ҡайҙа йәшәүенә ҡарамаҫтан, бөтә граждандарҙың татыу күршеләш һәм бер-береһен аңлау, тиң хоҡуҡ өсөн сығыш яһай.

Беҙ СССР һәм РСФСР Верховный Советтарынан, союздаш һәм республика дәүләттәренән, ҡайҙа ғына йәшәмәһендәр һәм булмаһындар, илебеҙ һәм республикабыҙҙың бөтә халыҡтары вәкилдәренең кешелек һәм милли дәрәжәһен һаҡлауҙың хоҡуҡи дәүләт механизмын булдырыуҙы талап итәбеҙ.

Россия борон-борондан киң күңеллелеге һәм мәрхәмәтлеге менән дан тотҡан, кәмһетелгәндәрҙең яҡлаусыһы булған. Республика комсомолецтары Россияның был боронғо йолаларын һаҡлау өсөн сығыш яһай.

Милли дәүләт үҫеше өсөн реаль шарттар тыуҙырылғанда, милли өмөттәр бойомға ашырылғанда ғына беҙҙең уртаҡ йортта — Россияла һәр халыҡ үҙен иркен тоясаҡ. Россия Федерацияһы комсомолы РСФСР менән бер составта булған милли-дәүләт берләшмәләрҙең статусын арттырыу һәм бының өсөн Федератив-Союз килешеүе төҙөүгә сығыш яһай. Беҙҙең союз милли культураһы булмаған халыҡтар һәм милли группалар өсөн автономияның төрлө формаларын төҙөү яғында.

Россия Федерацияһы комсомолы үҙенең практик эшмәкәрлегендә йәштәрҙең, шул иҫәптән ил һәм республика территорияһында үҙ автономияһына эйә булмаған халыҡтарҙың йәштәренә, хәҙер үк, өҫтән вәғәҙә ителгән реформаларҙы көтөп тормайынса, үҙенең милли ихтыяжлары һәм талаптарын мөмкин тиклем тулыраҡ бойомға ашыра алһын өсөн ҡулынан килгәнсә ярҙам итәсәк.

**III. Лайыҡлы тормош өсөн.**

Ҡыҫҡа ғына ваҡыт эсендә экономик кризисты еңә алыу мөмкинлеге — хыял ғына ул. Тиҙ арала сәскә атҡан тормош вәғәҙә итеүсе политик һәм экономик рецепттарҙы ҡоро һүҙҙәр тип иҫәпләйбеҙ. Бөтә илдәрҙә лә йәмғиәт ауырлыҡтарҙы тап йәштәр арҡаһында ғына еңеп сыҡты. Әсе-сөсөнө үҙ елкәһендә татыған йәш быуын ярҙамында йәмғиәтебеҙ уңышҡа ирешә. Байлыҡты бүлеүҙә артабан да «феодаль-социалистик» система һәм административ-команда экономикаһы дауам итһә, артта ҡалған һәм бер ниндәй ҙә өмөт ҡалдырмаған ҡурҡыныс тормош күҙ алдына баҫа. Ошо хәлде аңлап, комсомол дәүләттең йәштәргә үҙенең намыҫлы хеҙмәте менән материаль яҡтан тәьмин ителгән тормош төҙөргә ярҙам иткән социаль-экономик политиканы ғына яҡлаясаҡ.

Беҙҙең союз экономика өлкәһендә тик демократик мөнәсәбәттәр, милектең хеҙмәт реформаларының тигеҙ хоҡуҡлығы ғына кешенең кешене эксплуатациялауҙа, кеше хеҙмәтен үҙләштереү, ҡот осҡос киң ҡолас йәйгән «йәшерен экономикала» һәм хужаһыҙлыҡта йәшәп килгән йәшерен системаны емерергә һәләтле тип иҫәпләй.

Комсомол дәүләттең һәр йәш кешегә милектең төрлө формаһында хужа булыуҙа тигеҙ мөмкинлек биреүҙе гарантияларға тейеш тип иҫәпләй: кооператив предприятиеһына инеү пайын түләү мөмкинлегенә, дәүләт предприятиеһының хеҙмәт акцияһына, крәҫтиән хужалығына хужа йәки аренда коллективында ҡатнашыу, хоҡуғына эйә булыу, тәүге үҙаллы хужалыҡ эшмәкәрлегенә етерлек күләмдә кредит алыу. Комсомол Россияның Ҡара тупраҡлы булмаған ерҙәрендә үҙаллы крәҫтиән хужалығы булдырырға теләгән йәш ғаиләләргә финанс һәм материаль ресурстар менән ярҙам иткән йәмәғәт-дәүләт фонды төҙөргә тәҡдим итә.

Комсомол үҙаллы тормошҡа аяҡ баҫҡан һәр йәш кеше белем алыу формаһын һайлау хоҡуғына эйә булырға тейеш тип иҫәпләй. Беҙ бөтә уҡыу йорттарына ла конкурсһыҙ уҡырға алынып, уҡыу барышында яҡшы өлгәшкәндәрҙең генә уҡыуҙы дауам итеүе яғында. Комсомол студенттар һәм уҡыусыларҙың үҙидаралыҡ хоҡуҡтарын киңәйтеүгә, Россия студентлығының, университеттар автономияһының иң яҡшы йолаларын тергеҙеүгә ирешә. Беҙҙең союз педагог-новаторҙарға ҡулынан килгәнсә ярҙам итергә тырыша.

Комсомол 14 йәштән башлап эшләй алыу мөмкинлеген закон менән нығытыуҙы талап итә, шуның менән үҫмерҙәргә ялын үткәреүгә тотоноуҙарҙы үҙҙәренә ҡаплау мөмкинлеген бирергә. Комсомол пропискаға тыйыуҙы, бигерәк тә уның өсөн түләү индереүҙе кешенең хоҡуҡтарын боҙоу һәм уны «крепостнойлыҡтың хәҙерге формаһы» тип ҡарай. Беҙҙең союз йәшәү, уҡыу, эш урындарын алмаштырыуға төрлө административ сикләүҙәрҙе бөтөрөү өсөн сығыш яһай. Был йәһәттән йәш кешенең тормошта үҙ урынын эҙләү осоронда, йәғни 21 йәшкә тиклемге йәштәр өсөн, пропискаға бөтә сикләүҙәрҙе бөтөрөү — тәүге аҙым булыр ине.

Комсомол ғаилә ҡорған һәр йәш кеше өсөн торлаҡ алыу мөмкинлеген тыуҙырыу яғында. Йәштәр — торлаҡты осһоҙ-ҡырыйһыҙ сираттарҙа тороп, ҡарт көнөнә тиклем теләнеп йөрөргә түгел, ә үҙе эшләп алырға йәки төҙөргә теләй.

Беҙ киләсәктә баҙар мөнәсәбәттәре өлкәһен киңәйткәндә был эштә ҡатнашыусы һәр кеше ихтимал булған уңышһыҙлыҡ, шулай уҡ уңыш менән дә иҫәпләшергә тейешлеген аңлайбыҙ. Шуның өсөн дә комсомол социаль страхованиеның күп ҡатлы һәм үҫешкән системаһында сағылыш тапҡан дәүләт-социаль гарантиялары өсөн сығыш яһай. Шул уҡ ваҡытта йәмғиәт бөтә граждандарға ҡулайлы йәшәү минимумы һәм һаҡлаусы пособиелар системаһын булдырыуҙы гарантияларға тейеш.

**IV. Йәштәргә бәхет өсөн нимә етешмәй, беҙ шуның өсөн!**

Әгәр йәш быуын үҙенең тарихи тамырҙарын онотһа, рухи ярлылыҡ, әхләҡһеҙлек тотҡононда ҡалһа, Россияның яңырыуына ышаныс юҡ. Йәштәр бәхетле булһын өсөн тормош шарттары, ирекле хеҙмәт һәм ижади мөмкинлектәр булдырыу мотлаҡ. Йәштәр ысын кешелек ҡиммәттәрен — изгелек, сабырлыҡ, шәфҡәтлелек, үҙ-ара ихтирам, мөхәббәтте тергеҙеүгә мохтаж. Комсомол үҙ ойошмаһында йәш кешенең был әхләҡи хазиналарҙан практик сағылыш табыуын күреүенә ирешәсәк.

Беҙҙең союз рухи байлыҡты тергеҙеүҙә Рус Православие сиркәүенең, башҡа дини берекмәләрҙең ролен юғары баһалай.

Әхләҡи кризисты еңеп сығыу, экономик кризисты ла еңергә ярҙам итәсәк. Шуның өсөн дә беҙҙең союз дәүләттең, культураның һәләк булыуына юл ҡуймауына ирешәсәк. Комсомол культураның бөтә өлкәләрендә лә йәш талантарҙы үҫтереү һәм яҡлау өсөн ҡулынан килгәндең барыһын да эшләйәсәк.

### БЕҘ КҮМӘКЛӘП ҺӘР БЕРЕБЕҘГӘ НИМӘ БИРӘ АЛАБЫҘ?

Комсомолдың йәмғиәт һәм йәштәр ихтыяждарына ҡаршы килгән мәнфәғәттәре булыуы мөмкин түгел. Беҙ йәмғиәттең йәш быуындың ынтылыштарына иғтибарлы булыуын, ә йәштәрҙең дөйөм мәнфәғәттәрҙе аңлауын һәм ҡабул итеүен теләйбеҙ. Социализмдың кеше бәхете тураһындағы бөйөк лозунгыларының ысынбарлыҡҡа әүерелеүен теләйбеҙ. Беҙ шәхестең йәмғиәт һәм тирәяҡтағы кешеләр тарафынан баҫылмаған, бер-береһен кәмһетмәйенсә, үҙ һәләтен ирекле рәүештә бойомға ашырыусы социалистик индивидуализм өсөн сығыш яһайбыҙ.

Россия Федерацияһы комсомолы бөтә милләттәге йәштәр, шул иҫәптән РСФСР территорияһынан ситтә йәшәүсе йәштәр өсөн дә асыҡ. Төрлө профессиялағы төрлө кешеләр үҙ союзынан түбәндәгеләрҙе талап итергә хаҡлы:

— үҙҙәренең гражданлыҡ, экономик хоҡуҡтарын һәм милли дәрәжәһен яҡлауҙы;

— йәмғиәт, регион, хеҙмәт һәм уҡыу коллективтарын эш менән идаралыҡ итерлек дәрәжәлә әҙерләүгә ярҙам итеүҙе;

— дәүләт власы органдарына һәм йәмәғәт үҙидаралыҡҡа һайлауҙарҙа үҙҙәренең кандидатураһын күрһәтеү һәм хуплауҙы;

— йәмғиәт үҫешенең актуаль проблемалары буйынса үҙ фекерендә, тәҡдимдәрендә, теләһә ниндәй ғәҙелһеҙлеккә ҡаршы протестар һәм тәнҡитле баһаларҙы хуплауҙы;

— тулҡынландырған проблемалар буйынса комсомол массовый информация средстволарында үҙ позицияңды бар халыҡҡа белдереү мөмкинлеген биреүҙе;

— тәүге йәки яңы хеҙмәт, уҡыу коллективына эйәләшеүҙә, һинең шәхси проблемаларыңа иғтибар күрһәтеүҙе, ярҙам итеүҙе;

— комсомол кооперативтары, хужалыҡ иҫәбендәге предприятиелар, студенттар отрядтары, йәштәрҙең фәнни-техник ижад үҙәктәрен файҙаланып, хәҙерге заман экономик белем алыу, хеҙмәт һәм социаль инициативаларҙы бойомға ашырыу өсөн шарттар булдырыуҙы;

— СССР һәм сит илдәге тиҫтерҙәрең менән аралашыуҙа ярҙам итеүҙе;

— үткәндәр тураһында тарихи дөрөҫлөктә аңлауға, эҙләнеүҙәр, милли культура ҡомартҡыларына ирекле юл асыуҙа ярҙам итеүҙе;

— комсомолдың культура, спорт базаларында шөғөлләнеүҙе хуплауҙы;

— мөхәббәт һәм тормоштоң мәғәнәһе тураһындағы мәңгелек һорауҙарға бергәләп яуаптар эҙләүҙе.

### БЕҘ КЕМ ҺӘМ БЕҘГӘ КЕМ МЕНӘН БЕРГӘ АТЛАРҒА?

Россия Ленинсы Коммунистик Йәштәр Союзы — үҙ Программаһы һәм Уставы нигеҙендә республика Конституцияһы рамкаһында эш иткән, Россия Федерацияһы йәштәренең үҙаллы, социаль-политик ойошмаһы.

Россия Федерацияһы комсомолы Бөтә Союз Ленинсы Коммунистик Йәштәр Союзы составына инә.

Комсомол — ул үҙ эшмәкәрлеген гуманистик, дөйөм кешелек байлыҡтарын, шулай уҡ Ватандың милли дәүләт мәнфәғәттәре нигеҙендә хәҙерге заман төшөнсәһендәге коммунистик идеалдарға ҡоролған йәштәр союзы.

Комсомол бөтә йәштәрҙең дә мәнфәғәтен яҡлауға дәғүә итмәй, үҙ ҡулы менән лайыҡлы тормош төҙөргә тырышҡан йәштәрҙең мәнфәғәтен яҡлауға ынтыла.

Беҙҙең союз башҡа ойошмалар менән диалогҡа инергә, хеҙмәттәшлек итергә тырыша, уларҙың да, үҙенең дә эшмәкәрлеген тәнҡит күҙлегенән сығып эш итеү яғында. Шуның өсөн дә комсомол йәшәп килгән һәм төҙөләсәк йәмәғәт ойошмалары, хәрәкәттәр, партиялар менән хеҙмәттәшлектәге мөнәсәбәтте уларҙың программаларынан түгел, ә конкрет эштәренән сығып ҡорасаҡ.

Россия Федерацияһы комсомолы Россия Коммунистар партияһын КПСС-тың айырылғыһыҙ өлөшө булараҡ төҙөү өсөн сығыш яһай. Беҙ идея берҙәмлегендә төҙөлгән Коммунистик партия менән политик союз өсөн. Ләкин быны бер һүҙһеҙ буйһоноу тип иҫәпләмәйбеҙ. Комсомол политик ҡарарҙарҙы бойомға ашырыуҙа ҡатнашыусы ғына түгел, ә уларҙы эшләүҙә лә өлөш индерергә теләй. Тик шул саҡта ғына беҙ яуаплылыҡты бүлешергә әҙер.

Россия Федерацияһы комсомолы:

— *Россияның прогрессив*, демократик һәм патриотик көстәре менән бергә үҙ программаларының йүнәлештәре базаһында хеҙмәттәшлек булдырыу юлын эҙләй;

— халыҡтар һәм дәүләттең милли-культура, тарихи ҡомартҡыларын, Россияның ҙур һәм бәләкәй йылғаларын, Байкал, Кама, Волганы ҡотҡарыу, тирә-яҡ мөхитте һаҡлау өсөн көрәшкән ойошмаларҙы хуплай;

— сит илдә йәшәгән Россияның алдынғы йәштәре менән бәйләнештәр эҙләй;

— йәш эшселәр, крәҫтиәндәр, хеҙмәткәрҙәр һәм интеллигенция мәнфәғәттәренән сығып эш иткән теләһә ниндәй профсоюз, хәрәкәт йәки хеҙмәтсәндәр берекмәләрҙе үҙенең союздашы тип иҫәпләй;

— әхләҡи сафлыҡ, шәфҡәтлек, дөйөм кешелек идеалдары хаҡына динғә ышанған йәштәргә хеҙмәттәшлек тәҡдим итә.

Россия Федерацияһы комсомолы үҙенең гуманистик ҡараштары өсөн эҙәрләүҙәргә дусар ителгәндәргә, берәй милләткә йәки этник аҫыллыҡҡа ҡарағаны өсөн кәмһетелгәндәргә, үҙенең Тыуған илендә ирекле йәшәй алмағандарға теләктәшлек белдерә. Беҙ бөйөк Ватаныбыҙ — Россия Совет Федератив Социалистик Республикаһының яңырыуы өсөн!

Киләсәк йәштәр ҡулында, беҙ шулай уҡ уның хәҙергеһе лә булыуын яҡлайбыҙ.

Хеҙмәт кешеләре берҙәмлеге өсөн!

Мөхәббәт, бәхет һәм тыныслыҡ өсөн!

РСФСР комсомолы программаһының проекты өҫтөндә эшләнеләр:

С. Г. ОБУХОВ,
ВЛКСМ Үҙәк Комитетының Халыҡ-ара бүлегенең ғилми консультанты;

А. А. СТРОКАНОВ,
тарих фәндәре кандидаты, ВЛКСМ Үҙәк Комитетының пропаганда һәм агитация бүлеге секторы мөдире.

Асыҡтан-асыҡ

# ВАҠЫТ, ЖУРНАЛИСТ, МАТБУҒАТ

**«Совет Башҡортостаны»н, дөрөҫөрәге, уның хәбәрсеһен, былтыр судҡа бирҙеләр. Заман билдәһе булырлыҡ ваҡиғамы? Әлбиттә. Бынан ике-өс йыл элек кенә газетала тәнҡит ителеүселәр бындай уйҙы башына ла килтермәгәндер. Ә хәҙер ундай ваҡиға яңылыҡ түгел. Хәҡиҡәткә өҫтөнлөк хоҡуғы бер кемгә лә бирелмәгән, уны суд органдары ғына асыҡлай ала.**

ВАҠЫТ 1985 йылдың апрелендә һуң ныҡ үҙгәрҙе. Бөгөнгө газета уҡыусыһы кисәгеһенә оҡшамаһа, иртәгеһе иһә бөгөнгөһөнән бөтөнләй айырыласаҡ. Ул әле лә тиҙ генә ышанып бармай, талапсан. Кеше хәҙер күп уҡый, төрлө кимәлдәрҙә тапшырылған информацияны «йота» бара. Әйткәндәй, ул быны менән генә сикләнмәй, талап итә лә белә. Был, әлбиттә, һәйбәт. Сөнки кеше тәбиғәтенә һәр саҡ белемен камиллаштырырға ынтылыу хас.

Ваҡыт талапсан, ваҡиғалар иһә тиҙ үҙгәреүсән. Тик кешелек аҡылы быуаттар буйына туплаған ҡиммәттәр генә үҙгәрмәй. Мәҫәлән, хәҡиҡәт. «Элекке йылдарҙан ҡалғанса ысынбарлыҡты, тормошто «ҡара» менән «аҡ»ҡа ғына бүлеү үҙенең булмышы буйынса уҡ ғәҙел һәм дөрөҫ түгел, — тип яҙҙы «Коммунист» журналы (№ 14, 1989 йыл). — Тик айыҡ ҡараш ҡына... киләсәкте аңлауға юл асасаҡ, буш хыялдарҙан, алһыу оптимизмдан арынырға, ысынбарлыҡты, көрәш, ынтылыш, тарихтағы политик ихтыяр аша тойорға ярҙам итәсәк.» Талап яңы түгел. Ә журналист уны үтәйме һуң?

Эйе, тип әйтергә намыҫ ҡушмай. Әлбиттә, үҙгәртеп ҡороуҙы дәррәү күтәреп алған, уны эҙмә-эҙлекле һәм бөтә оҫталығын биреп яҡлаған журналистар ҙа булды. Булып ҡала. Ләкин, хәҡиҡәткә тоғро ҡалырға теләһәк, беҙ редакцияларҙың да торғонлоҡ мөһөрөнән азат булмауын танырға тейешбеҙ. Партия комитеттары производство темаһы менән «ауырығанда», был сир матбуғат тупрағына ла тәрән тамырланып өлгөрҙө. Хәтерҙә, 80-се йылдар башында бер йәш журналист «Совет Башҡортостаны»н колхоз газетаһына тиңләгәс, бик ныҡ гәрләнгәйнем. Ләкин хәҡиҡәт уның яғында ине: газетала ауыл хужалығы темаһы ысынлап та өҫтөнлөк итте.

Ауырыу организмға бик тиҙ килеп инһә лә, аҡрын сыға. Социаль ауырыу иһә — айырыуса. Журналистар производство тураһында яҙырға шул тиклем оҫтарҙы — кеше тураһында яҙыу ҡатмарлыраҡ — юҡ-юҡ та тема әле лә морон төртөп ҡуя. Ләкин бында журналисты ғына ғәйепләү урынлымы һуң? Производство әфәнде әле лә партия, профсоюз форумдарының түрендә ныҡ ултыра.

**Ә шулай ҙа нимәнән өлгө алырға тейешбеҙ һуң, тигән һорау тыуа. Совет журналистикаһы Сталин менән Брежнев замандарында «етеш» тормошҡа дан йырланы (бөгөн иһә йырларға урыныбыҙ юҡ), яңы тарих биттәре асылғанда (ә улар юғарғы эшелондарҙа етәкселәр алмашыныуға тап килә ине) тәнҡит менән мауыҡты. Әле лә һуңғыһы үҙәк матбуғатта йыш ҡына өҫтөнлөк итә. Ғәжәп, улар бөгөнгө хаталар тураһында яҙыу өсөн тарихтың тағы ла бер бите асылғанын көтәме икән? Төптә хата бит был. Сөнки журналистикаға иң тәүҙә заман һулышын өрөргә, уның менән бергә атларға тейеш.**

Бөгөнгө журналистар корпусының төп өлөшөн тормош юлына Хрущевтың «йылылыҡ» осоронда һәм торғонлоҡ йылдарында аяҡ баҫҡандар тәшкил итә. Тимәк, ошо ваҡиғаларҙың мөһөрөнән улар ҙа азат түгел. Әлбиттә, был фекер менән ҡайһы берәүҙәр килешмәҫ, ләкин һыуҙан еүешләнмәй сығып булмаған кеүек, ниндәйҙер дәүерҙә йәшәп ундағы процестарҙан арынып та булмай. Материалдарҙың тоноҡлоғо, фекерҙең баҙнатһыҙлығы ошо турала һөйләмәйме ни?

ЖУРНАЛИСҠА — ваҡыт, ә матбуғатҡа журналист йоғонто яһай. Тимәк, төп звено барыбер йәнле кешегә — журналисҡа ҡайтып ҡала. Ошо йәһәттән профессиональ хәбәрселәр корпусының йөкмәткеһенә күҙ һалып ҡарайыҡ.

Кадрҙар политикаһындағы ауыҙ күтәреп һөйләрлек етешһеҙлектәр бында ла тулып ята. Производство темаһы менән саманан тыш мауығыу компетентлыҡ тигән төшөнсәне ярайһы уҡ ҡаҡшатты, сөнки маҡтау мәҡәләләре яҙыу өсөн әллә ни белем дә, баш ватыу ҙа кәрәкмәй ине. Телең генә шыма булһын. Бөгөн иһә тел байлығы ғына етмәй, еңел-елпе мәҡәләләр уҡыусыны ҡәнәғәтләндермәйәсәк. Ә бит асылмаған темалар байтаҡ, бигерәк тә хоҡуҡ өлкәһендә. Хоҡуҡи дәүләттең граждандары, айырыуса, журналистар, закондарҙы ла ниндәйҙер кимәлдә белергә бурыслы. Шунһыҙ был хаҡта ҡыҙыҡлы мәҡәләләр яҙып, әңгәмәләр ойоштороп булмаясаҡ.

**Кадрҙар әҙерләү өлкәһендәге бөгөнгө хәл айырыуса ҡатмарлы. Милли матбуғат бынан айырыуса яфа сигә. Туған телдә уҡытыуҙың бөтөрөлөүе, рус булмаған телдәрҙең ҡулланыу даирәһе тарайыуы арҡаһында йәштәр араһында уларҙың абруйы ныҡ ҡаҡшаны. Ә был иһә үҙе менән бергә тағы ла бер нисә ҙур проблеманың барлыҡҡа килеүенә сәбәпсе булды. Беренсенән, милли газеталарҙы уҡыусы «ҡартая». Әгәр ҙә процестар артабан да ошолай дауам итһә, яҡын арала уҡ милли матбуғаттың уҡыусыһы ныҡлы кәмейәсәк, һәм ике яҡлы бәйләнеш йомшарасаҡ. Бының менән бер халыҡ та килешә алмаҫ ине. Айырыуса милли интеллигенция. Ҡайһы бер аҡыллы баштарға эйәреп, быны — ғаиләлә туған телдән баш тартыуҙы — ғәҙәти күренеш тип атап булмай. Икенсенән, милли редакцияларға йәш көстәр бик аҙ килә, авторҙар араһынан да улар бармаҡ менән генә һанарлыҡ. Ошоға уларҙың туған телен йүнләп белмәүен дә өҫтәһәң, хәл шәптән түгел. Тел байлығы ана шулай юҡҡа сыға. Бөгөн ҡайһы бер союздаш республикаларҙың төп халҡы үҙ телен һаҡлау өсөн уны дәүләт теле тип иғлан итә икән, бының ни ғәйебе бар. Ҡайһы бер ҡыҙыу баштар раҫлауынса, был бер кемдең мәнфәғәтенә лә янамай бит. Өсөнсөнән, милли матбуғат йылдан-йыл аҙыраҡ тарала. Был эш менән редакция коллективтарының үҙҙәренә лә шөғөлләнергә тура килә.**

Былтыр Башҡорт дәүләт университетында журналистика факультеты асылды. Ләкин студенттар ҡабул итеүҙә ниндәйҙер аныҡ тәртип булдырмайынса, хәбәрселәр әҙерләүҙе үҙ ағышына ҡуйһаҡ, көтөлгән һөҙөмтә булмаясаҡ. Факультетҡа теләге булғандарҙан бигерәк таланттарҙы күберәк алырға кәрәк, минеңсә. Ошо йәһәттән буласаҡ профессионалдарҙы урындағы редакцияларҙың рекомендацияһы буйынса алыу ҙа һәйбәт һөҙөмтә бирәсәк. Таланттар менән бәйләнеште мәктәптә үк урынлаштырыу ҙа мөһим мәсьәлә. Быныһы инде — партия комитеттарының мөҡәддәс бурысы. Хәбәрсе булырға дәрт иткән йәштәрҙе уҡыу йорттарына стипендиаттар итеп ебәреү, практикаға (мөмкин тиклем йышыраҡ) редакцияларға ебәреү ҙә маҡсатҡа ярашлы. Буласаҡ журналистарға филологик белем биреүҙе төп маҡсат итеп ҡуймайынса, башҡа һөнәрҙәр буйынса уҡытыу ҙа ҡамасауламаҫ кеүек. Ә бит әлегә профессионал хәбәрселәр араһында хоҡуҡ, медицина... белгестәрен бик һирәк осратаһың. Бөгөнгө матбуғатта асылда уҡытыусылар эшләй.

Һүҙ юҡ, матбуғатҡа иғтибар көсәйҙе. Партияның бер форумы ла, хатта сессиялар ҙа массовый информация сараларының эшмәкәрлегенә ҡағылмайынса үтмәй. Һүҙ башлыса партия комитеттары һәм уларҙың органы булған редакциялар коллективы араһындағы бер төрлө булмаған мөнәсәбәттәргә ҡайтып ҡала. Аппарат хеҙмәткәрҙәре матбуғатта көсәйеп киткән тәнҡит менән килешә алмай. Ни өсөн? Сөнки тәнҡиттең йыуан башы күп осраҡта быға тиклем унан бөтөнләй азат булған партия комитеттарына төшә. Фекерҙе тәрәнерәк юллағанда иһә партия аппараты үҙгәртеп ҡороуға эйәрә алмай һәм шуның өсөн ғәҙел тәнҡитләнә. Әммә бөтә ғәйеп тә аппаратта ғына түгел шул. Элекке идеология эше алымдары эштән сығып иҫкерҙе, яңылары юҡ. Тап шуның арҡаһында партия аппаратының хатта иң яңы хеҙмәткәре лә юғары талаптар алдында ҡаушап ҡала һәм уға иҫкергән алымдарға мөрәжәғәт итеүҙән башҡа сара ҡалмай.

ТИК БЕҘ шуны ла иҫәпкә алырға тейешбеҙ: аппаратта кем эшләй? Әлбиттә, кисәге халыҡ хужалығы белгесе. Матбуғат — уның өсөн серле, ят донъя. Бәлки, шуға күрәләр ҙә «партия аппаратында иҫкелек көстәре үҙен бик ныҡ һиҙҙерә, улар теләһә, теләмәһә лә ысын демократлаштырыуға ҡаршы сыға, ысын билдәлелектән ҡурҡалар». (ҡара: «Советская культура, 13.05, 1989). Ә бит матбуғат менән эшләү өсөн аппаратҡа уны яҡшы белгән, ошо эштә тәжрибә туплаған кеше кәрәк. Ә ундайҙарҙы хатта юғары партия мәктәптәре лә бирә алмай. «Беҙҙең уҡыу йортон тамамлаусылар, парткомдарҙың актив яҡлауына таянғанда ла, элекке кеүек еңел һәм ябай ғына хеҙмәт коллективтарына «инеп китә», партия ойошмаларын, **идеология учреждениеларын (— М. Х.)** етәкләй. Советтарҙа в а з и ф а биләй алырмы? Юҡтыр, тип уйлайым, сөнки бөгөн етәксе һайлау ысынлап та бер нисә кандидатура аша үткәрелә». — тип яҙҙы «Правда» газетаһына (3.09.1989) Ростов юғары партия мәктәбе доценты В. Бутов. Дөрөҫ, һуңғы осорҙа бер нисә редактор райком (ҡала комитеты) секретары итеп һайланды.

**Журналист, теләйме ул, юҡмы, һәр ваҡыт ижтимағи фекерҙе сағылдыра. Ул фекерҙең формаль булмаған йәмәғәт ойошмалары күбәйеп киткән осорҙа партия аппаратыныҡы менән тап килмәүе лә мөмкин. Ләкин, дөйөм алғанда, ул һайлап ҡуйылған органдың фекере менән тап килә, һәм бында беҙ аппараттың үҙ хоҡуҡтарын арттырып ебәреүен дә күрәбеҙ. «Сөнки һүҙҙең киң мәғәнәһендә партия аппараты булып партия комитеттарының штаттағы хеҙмәткәрҙәре түгел, ә һайлап ҡуйылған орган иҫәпләнә. Партияға нигеҙ һалыусы (В. И. Ленин — ред.) мәсьәләне тап шулай ҡуйған». (ҡара: «Правда», 24. 10. 1989). Тимәк, даирәләрҙең киңәйеүе һәр саҡ прогресҡа булышлыҡ итә.**

Матбуғат, әлбиттә, иң тәүҙә ниндәй ҙә булһа партия комитетының органы. Ул шул комитеттың политикаһын үткәрә. Бөгөн бының менән бер кем дә бәхәсләшмәй. Тик принципиаль ике айырма бар! Партия комитеты халыҡтың иң алдынғы ҡатламдарының ҡарашын кәүҙәләндерергә бурыслы. Был — бер. Икенсенән, етәкселек итеү ғәмәлдә эшкә ҡыҫылыу, күрһәтмәләр яуҙырыу һәм тыйыуҙы аңлатмай бит. Партия комитеттары газета менән ижади бәйләнештә булһа, хаталарҙы булдырмаҫҡа ярҙамлашһа, яҡшыраҡ булмаҫ инеме икән? Үкенескә ҡаршы, улар тормош үҙе биргән ошо трибунанан файҙалана белмәй, газеталарҙа үҙҙәре теләп сығыш яһамай.

Партия етәкселеге «хәстәрлек» тигән төшөнсәне лә үҙ эсенә ала. Ләкин КПСС-тың ҡала һәм район комитеттары бынамын тигән биналарҙа көн күреп, редакциялар алама ғына тығын йорттарҙа эшләргә мәжбүр булған урындар бар. Мәҫәлән, Дәүләкәндә, Ҡырмыҫҡалыла. Быны бер нисек тә аҡлап булмай. Ошондай шарттарҙа эшләргә мәжбүр булған редакцияның халыҡ араһындағы абруйы ни хәлдә генә икән?

Матбуғаттағы проблемаларҙы, әлбиттә, бер мәҡәләлә генә асып бөтөрөп булмай. Республика газеталары, күрәһегеҙҙер, техник биҙәлеш йәһәтенән офсет ысулы буйынса баҫылған ҡала һәм район газеталары менән ярыша алмай. Журналистар бөгөн әллә ни ҡытлыҡ иҫәпләнмәгән диктофон, яҙыу машинкаһы кеүек ойоштороу техникаһына мохтажлыҡ кисерә.

МАТБУҒАТТЫ башҡа ойошмалар менән сағыштырып ҡарап булмай, минеңсә. Ошо йәһәттән «Советская Россия» газетаһының элекке редакторы, СССР-ҙың Нәшриәт һәм китап сауҙаһы буйынса дәүләт комитеты председателе М. Ненашевтың түбәндәге фекере иғтибарға лайыҡ: «...газета бер партиялы системала бик кәрәкле, шул уҡ ваҡытта үҙенсәлекле оппозиция булып тора. Үҙенсәлекле, сөнки ул ниндәйҙер социаль төркөмдөң йәки ижтимағи хәрәкәттең мәнфәғәттәрен белдермәй, ә тормошто бөтә тулылығында, ҡапма-ҡаршылығында, төрлө тоҫтарҙа, хеҙмәтсәндәрҙең төрлө категорияларының фекерҙәрендә асып бирә». (Ҡара: «Советская культура», 15.04. 1989).

Ике көндән ашыу ҡыҙыу ғына фекер алышҡандан һуң, СССР халыҡ депутаттары «Матбуғат тураһындағы закон» проектын йәмәғәтселек хөкөмөнә сығарырға булды. Матбуғат өлкәһендәге мәсьәләләрҙе иерархик аңлатыуҙарға, уның көндәлек эшмәкәрлегенә ваҡ-төйәк ҡыҫылыуҙарға, ниһайәт, сик ҡуйылыр. Закондың ниндәй редакцияһы ҡабул ителер, был, әлбиттә, йәмәғәтселектең фекеренә бәйләнгән. Тик уның журналистарға еңеллек килтерәсәгенә өмөтләнеү урынһыҙ, киреһенсә, ул профессиональ хәбәрселәрҙең компетентлығын көсәйтергә мәжбүр итәсәк. Был — замандың мөһим талабы, һәм ул кадрҙар әҙерләү мәсьәләһен яңыса, бөтә ҡырҡыулығында ҡуя.

М. ХУЖИН,
журналист.

## Сәмле эш — ырамлы

**Күмертау районы хужалыҡтарында мал ҡышлатыу осоро уңышлы уҙғарыу өсөн эштәр көсәргәнешле бара. «Республикаһың мул һөтө» конкурсына бөтә колхоз-совхоздар ҙа актив ҡушылды.**

Районда былтырғы ярыш уңышлы үтте. 25 йәшкә тиклемге һауынсылар һәм машина менән һауыу операторҙары, комсомол-йәштәр фермалары көс һынашты. Конкурс шарттарында ҡаралғанса, еңеүселәр район газетаһының Почет таҡтаһына индерелде, ҡиммәтле призлар менән бүләкләнде. Үткән ҡышлатыуҙа Киров исемендәге колхоздың Яңы Мораптал һөтсөлөк фермаһынан машина менән һауыу операторы Мөнирә Төхвәтуллина беренсе урынды алды. Ул үҙ төркөмөндәге һәр һыйырҙан 2734 килограмм һөт һауҙы, ә тулайым һауымды 61 285 килограмға еткерҙе. Икенсе урынға «Путь коммунизму» колхозынан Вера Федорова сыҡты, өсөнсө урында — «Ҡыҙыл шар» совхозының Марьевка бүлексәһе һауынсыһы Наталья Ғабдрахманова. Алдынғылар ВЛКСМ Үҙәк Комитетының «Яҡшы хеҙмәт өсөн» знагына лайыҡ булды. Ярышта еңеүсе — кухня гарнитуры, икенсе урынды алыусы — кер йыуыу машинаһы һәм өсөнсө призер электр самауыры менән бүләкләнде.

Бындай хәстәрлек малсыларҙы дәртләндереп ебәрҙе. Улар быйыл да ярыштан ситтә ҡалмаҫҡа ҡарар итте. Февраль башында сираттағы этапҡа йомғаҡ яһаласаҡ. Ғөмүмән, быйыл малсылар тағы ла юғарыраҡ күрһәткестәргә ирешергә иҫәп тота.

О. КОХТАЕВА.
Күмертау районы.

## Ышаныс менән

«Юлдыбай» совхозы Һаҡмар бүлексәһенең өсөнсө һөтсөлөк комплексында элек комсомол-йәштәр коллективы эшләй ине. Ләкин һауынсы ҡыҙҙар, ғаилә ҡороп, ауылдан китеп бөттө. Өҫтәүенә, Юлдыбайҙағы 80-се СПТУ-ла машина менән һауыу операторҙары өйрәтеүсе группа бөтөрөлдө. Малсылыҡ өсөн эшселәр, әҙерләү хәстәрен бер кем дә күрмәгәнгә йәш ҡыҙҙар ситтә бәхет эҙләй. Ләкин бында ҡалғандары, элеккесә дәрт менән эшләп, яҡшы һөҙөмтәләргә өлгәшә.

Былтыр йәшерәк операторҙар Нурия Нәҙерғолова, Зәлифә Тимерйәновалар һәр һыйырҙан һауымды ике мең ярым килограмға еткерҙе. Туғыҙ бала әсәһе, 36 йәшлек Сания Заһитова һәр һыйырҙан 2600 килограмдан ашыу һөт һауҙы.

1989 йылдың йәйендә Санияның тормош иптәше Рәшит комплекста аренда звеноһы ойошторҙо. Сания һәм Рәшит Заһитовтар менән бергә, Фәһимә һәм Шәүкәт Маралҡановтар, Йәмил Дәүләтшин эшләй. 200 баш һыйыр ҡарайҙар. Килешеүҙе быйыл яңырттылар. Киләһе йылда күрһәткестәр тағы ла юғарыраҡ булыр тигән ышаныс менән йәшәй улар.

Ф. ЮЛДАШБАЕВА.
Йылайыр районы.

# Бәхет — көрәштә!

ЙӘШТӘРҘЕҢ коммунистик төҙөлештә актив ҡатнашыуына өлгәшеү, уларҙы совет патриотизмы һәм пролетар интернационализмы характерында тәрбиәләү — бөгөнгө көндөң мөһим бурыстарынан береһе. Комсомол интернационалистар союзы булараҡ тыуҙы. Ул быны бөтә тарихы менән иҫбат итте. Беҙҙә һәр быуын кешеһе Тыуған илебеҙҙең яҙмышы өсөн, 1917 йылдың октябрендә башланған бөйөк эштең яҙмышы өсөн үҙен яуаплы тоя. Беҙгә кеше, коллектив һәм йәмғиәт мәнфәғәттәре берләгән асыу мөһим. Тыуған ер, уның киләсәге өсөн яуаплылыҡ тойғоһо һәр кемдең граждан-лыҡ, тормош позицияһы һәм әхләҡлелеген үлсәү булып тора. Аҙаҡ килеп, бында уның патриотлығы ла күренә.

Был сифат бигерәк тә Афғанстанда хеҙмәт итеүселәрҙә сағыу кәүҙәләнде.

Беҙҙең республиканан да байтаҡ яугир-интернационалистар үҫеп сыҡты. Бында мин ВЛКСМ-дың XX съезы делегаттары — Өфөнән Ринат Асраров, авиация студенты Олег Ширяев, бөгөнгө көндә Мәскәүҙең Буденный исемендәге хәрби госпиталендә дауаланған яҡташым Туймазы егете Юрий Яковлев һымаҡ ҡыйыу егеттәрҙе күҙ уңында тотам.

Ғүмерҙәрен ҡурҡыныс аҫтына ҡуйып, ҡыйыулыҡ һәм фиҙакәрлек күрһәткән яугирҙәрҙең батырлығы ысын мәғәнәһендә Павел Корчагин, Александр Матросов, Зоя Космодемьянская ҡаһарманлығына тиң булды. Афғанстанда хеҙмәт иткән егеттәр, туғандаш халыҡҡа революцион ҡаҙаныштарын һаҡлап алып ҡалырға ярҙам итеп, үҙҙәрен ысын интернационалистар, ысын патриоттар итеп күрһәтте.

Тормошта актив позициялы булыу, янып йәшәү, кәрәк икән, теләһә ниндәй батырлыҡ күрһәтергә әҙер тороу — күпселек йәштәргә хас сифаттар.

Алексей Максимович Горький: «Йәшәүҙең ике формаһы ғына бар: сереп тарҡалыу һәм яныу. Ҡурҡаҡ һәм ҡомһоҙ кешеләр — беренсеһен, батыр һәм йомарт кешеләр икенсеһен һайлай», — тигән.

Ошо тәңгәлдә күптәргә һабаҡ булырҙай бер миҫал килтерге килә.

Фәнис менән Фәрит Өфө вуздарында уҡыйҙар ине. Ауылдан килгән Фәнис стипендия алһа ла, йәкшәмбе көндәрҙә һәм каникул ваҡыттарында эшләп аҡса тапты. Сөнки ирһеҙ килеш бәләкәй балалар менән ауылда ҡалған әсәһенә булышырға кәрәк ине. Шуға ҡарамаҫтан, Фәнис һәр ваҡыт активлығы менән айырылып торҙо: уны күп тапҡырҙар институттың комсомол комитеты һәм ВЛКСМ райкомы ағзаһы итеп һайланылар. Юғары уҡыу йортон тамамлағас, аспирантурала ҡалды. Диссертацияны ла бына тигән итеп яҡланы. Бер үк ваҡытта әсәһе хаҡында ла даими хәстәрлек күрҙе, тормош юлына сығарыуҙа туғандарына ла ярҙам итте. Фәнис ана шулай бөтә кәмә өсөн яуап биреп йәшәне. Уның тормошо көрәштән һәм туҡтауһыҙ үҫештән ғибәрәт булды. Актив кеше хәрәкәт итә, ә ҡайҙа хәрәкәт — шунда ҡаршылыҡ, ныҡышмалылыҡ, көрәш. Етмәһә үҙ ғаиләһе, яҡындары тураһында ғына ҡайғыртманы, уны һәр ваҡыт халыҡ, ил, йәмғиәтебеҙҙең фәнни абруйы, яҙмышы борсоно.

Башҡаларҙы камиллаштырырға ынтылып, Фәнис үҙе лә йыйнаҡлана барҙы, ижади яҡтан күҙгә күренеп үҫте. Бөгөн Фәнис Ғәлиев — техник фәндәр кандидаты, Өфө заводтарының береһендә ғилми лаборатория начальнигы.

Фәрит иһә юғары уҡыу йортонда теләр-теләмәҫ кенә уҡыны, ата-әсәләре йомарт ярҙам итте. Һәләтле булыуға ҡарамаҫтан, ул нисек етте, шулай ғына уҡып, йыш ҡына стипендия ла ала алманы. Бик йәшләй шарап, күңел асыуҙар менән мауыға башланы. Һүлпән булды, йәмәғәт эштәре менән ҡыҙыҡһынманы. Институтты тамамлағас, бер нисә эш урынын алмаштырҙы. Нисек кәрәк уҡып сыҡһа, эшен дә шулай яуапһыҙ башҡара ине.

Үҙ ваҡытында Антуан де Сент-Экзюпери: «Тирә-йүндәге нәмәләрҙе аңлау өсөн күпмелер кимәлдә борсола белергә кәрәк», — тип яҙған. Ә Фәриттә бер ҡасан да эске борсолоу булманы. Ул бер ҡасан да үҙ-үҙенә: «Мин дөрөҫ йәшәйемме?» — тигән һорауҙы бирмәне.

Күптән түгел мин уны яңынан осраттым: ихата таҙартыусы булып эшләй. Эскелек арҡаһында ғаиләһенән ғә ҡолаҡ ҡаҡҡан.

Фәнис менән Фәриттең тормошо ана шулай минең күҙ алдында үтте. Тәүгеһе фән үрҙәренә күтәрелде, кешеләр араһында абруй ҡаҙанды, икенсеһе түбәнлеккә төштө һәм кеçһеҙ, ихтыярһыҙ кеше булып ҡалды.

ҺӘР КЕМ — үҙ яҙмышының, үҙ бәхетенең хужаһы. Ғәҙәттә, актив кеше , тормошта уңыш ҡ а ҙ а н а. Һүлпән, пассив кешеләр уңайһыҙ шарттар баҫымы аҫтында бик тиҙ сигенеүсән. Чернышевский күрһәтеп үткәнсә, «тарихта көрәшһеҙ уңыш ҡаҙаныуҙы раҫлаған бер генә миҫалдың да булғаны юҡ әле».

Энергиялы, актив кешеләр генә күтәренке рухлы тормошҡа ирешә. Бәхет ул — янмай-көймәй, борсолмай тыныс ҡына йәшәү тигән һүҙ түгел. Бәхеттең шундай «моделе» бары мещандар өсөн генә идеал булып тора.

Бөгөнгө яңырыу һәм үҙгәрештәр заманында актив тормош позицияһы, йәмғиәт алдындағы бурысҡа аңлы ҡараш, яңыса фекер йөрөтөү, һүҙҙең эштән айырылмауының үҙ-үҙенде тотоу нормаһына әүерелеүе — шәхесте күтәрә торған сифаттар бына шулар.

Беҙҙең кешеләр ваҡ мещанлыҡ бәхете идеалынан баш тартты, улар үҙҙәренең эштәрен мөмкин тиклем яҡшыраҡ башҡарырға, илгә һәм халыҡҡа күберәк файҙа килтерергә ынтыла. Уларҙың актив тормош позицияһы ана шунда сағыла. Был нисек кенә ғәжәп яңғырамаһын, бәхет уңайһыҙ шарттарға ҡаршы тороп, уларҙы еңеп, айырым бәхетһеҙлектәр аша алға барыу һәләтенән, ваҡ тиҫкәре хистәрҙе һәм насар кәйефте еңә алыуҙан, аҙаҡ килеп, кәрәкле минутта тәүәккәллек, ҡыйыулыҡ күрһәтеүҙән, көстәреңде туплай белеүҙән, бөгөнгө үҙгәртеп ҡороуҙың һәм тиҙләнештең ысын һалдаты, көрәшсеһе булыуҙан ғибәрәт.

Макаренко: «...Бәхетле кеше була белергә кәрәк», — тип бик ғәҙел иҫкәрткән. Шул уҡ ваҡытта бәхетте шулай аңлау «тыныс», мәшәҡәтһеҙ, бәхетһеҙлектәрҙән арынған йәшәүҙе күҙҙә тотмай. Актив тормош позицияһы ғына ысын бәхет нигеҙенә әүерелә ала.

Коммунистик аңлылыҡ тәрбиәләү бигерәк тә әле характерҙары формалашып етмәгән кешеләр менән эш итеүҙе иҫәпкә алғанда, бигүк еңел эш түгел. Улар теләһә ниндәй яҡшы башланғысҡа ысын күңелдән, дәртләнеп ҡушылырға әҙер. Әммә формализм, тәрбиә эшенә бюрократтарса ҡараш менән йөҙгә-йөҙ осрашыу уларҙың йөрәк ялҡынын һүндерә. Ә бит беҙҙең бурыс был ялҡынды һаҡлап ҡалыу ғына түгел, бәлки, уны дәрләтеү ҙә. Беҙ кешеләребеҙҙә энтузиазм, аҡыл зирәклеге һәм йәшлек энергияһының бөтә ғүмерҙәренә ҡалыуын теләйбеҙ.

Йәштәрҙең актив тормош позицияһын һәм инициативаһын һәр яҡлап хупларға кәрәк. Шәхестең хеҙмәттәрен таныу бөтәһенән элек, шәхестең үҙе өсөн әһәмиәтле. Был аңлашыла ла. Һәр кешенең ихтирамлы булғыһы килә. Шуға күрә уларҙың ҡаҙаныштарын үҙ ваҡытында күрә белергә һәм ижтимағи активлығын һәр йәһәттән хупларға кәрәк.

Ә заман йәштәрҙән ҙур эштәр көтә, йәмғиәтебеҙҙе яңырыу, ысын мәғәнәһендә революцион үҙгәртеп ҡороу барғанда, Ватаныбыҙ һәр кемдән шәхси инициатива, ҡыйыулыҡ, батырлыҡ талап итә. Һуңғы иҫәптә кешенең йәмғиәттә танылыуы ла, матди хәле лә бына ошоға, йәғни уның тормоштағы позицияһына, һайлаған идеалдары өсөн көрәшеүенә бәйле. Бер кем дә беҙгә әҙер бәхетте күктән төшөрөп бирмәҫ. «Бәхет — көрәштә!» — тигән Карл Маркс.

Муса СИРАЖИ.

Бына тағы ла бер махсус бит асыла. Ил-азаматтары тыңлар һүҙҙе ир-азамат ҡына әйтә алалыр. Беренсе һүҙ — Ғ. Сәләм премияһы лауреаты, фронтовик-яҙыусы Ибраһим Ғәзизулла улы ҒИЗЗӘТУЛЛИНҒА.

# Ил уҙамандары булыи...

...Урманға барып уҡ юнып алып ҡайтыу ғына егетте ир итмәй әле. Уны ҡайҙа, ҡасан, кемгә ҡарап атаː белергә лә кәрәк. Атҡан уғың сәпкә тейеп маҡсатыңа өлгәшһәң генә, һине ир-егеттәр исемлегенә индерергә мөмкин.

Хөрмәтле ҡәләмдәштәрем, йәш дуҫтарым!

Әйтәһе һүҙ ҙә атаһы уҡ кеүек осланған да, тоҫҡалған да булһын, һәм һәр береһе ситкә китмәй, сәптең ҡап уртаһына тейһен.

Элек-электән үк йыйындарҙа, ҡоролтайҙарҙа батырҙар араһында һүҙ көрәштереү йолаһы булған. Кем тура һүҙле, шул еңгән, халыҡты үҙ артынан эйәртә алған. Беҙҙең яҡта (Һәләүек башында тиеүем) тыуып үҫкән Миңлеғол тигән егет ҡарашы менән йыланды ғына түгел, йыйылған халыҡ массаларын да арбай алған, бер-ике һүҙ менән йыйынды үҙенә ҡаратҡан, сопки ул дөрөҫөн һөйләгән. «Хәҙер, бындағы уҙамандар әйткәнсә, көтә торған мәл түгел. Ваҡиғаларҙы аныҡ ҡына уҡһап, мөмкинлектәрҙе самаларға, кәрәк-яраҡҡа иҫәп-хисап алып барырға, ниндәй йорт, ниндәй тобәк күпме ат, яугир ҡуя ала, шуны билдәләргә, уларға йөҙ башлыҡтары тәғәйенләргә кәрәк. Әгәр бөгөн яу ҡуба икән, иртәгә уларҙы яуға күтәрерлек булһын. Идара итеү эшен үҙ өҫтөмә алам», — тигән ул. Был Ҡараһаҡал батыр булған. Халыҡ ана шундай ил һүҙен, ил маҡсатын яҡлаған ирҙәрҙе генә үҙ иткән.

Йәнә бер миҫал. Ҡаҙан һуғышынан һуң Алдар батыр, алға сығып, маҡтаныусыларҙы ҡырт киҫкән: «Мине Алдар батыр тиҙәр, ләкин мин алдамайым, дөрөҫөн әйтәм. Был яуҙы Азамат батыр ойошторҙо, дошман стенаһына иң элек ул менде, ҡапҡаны ул асты. Башың һаман ла, еңеү уныҡы! Ҡырҙан тороп ҡына күҙәткән Хөрмәттәр хөрмәт көтһә лә, ысын хөрмәт Азамат батыр яугирҙәренә күрһәтелергә тейеш», — тигән.

Ошонан һуң ил ирке өсөн баштарын һалған ил уҙамандарын азаматтар тип атай башлаҡандар.

Уҙған яуҙа ла бындай ил азаматтары күп булды. Бөтә ер шарын баҫып алырға ынтылып ҡоторған фашистарҙы үҙ өңдәрендә үк тонсоҡторол, бөйөк Еңеүҙе шулар яуланы. Массаларҙы үҙҙәре менән дә, үҙҙәренең батырлыҡтары менән дә арттарынан әйҙәне улар. Күптәре беҙҙең яҡташтарыбыҙ Александр Матросов, Миңлеғәли Ғөбәйҙуллин кеүек, күкрәктәре менән дошман утын ҡаплап, еңеүгә юл ярҙы. Күп дуҫтарым яу яланында башын һалды. Һуңғы алышта һөжүмде ойоштороусы Леонид дуҫым дошман пулеметы утына эләгеп йығылғас, ҡапыл аҙап ҡалдым. «Башланған эш шулай туҡтап ҡалырмы, түгелгән ҡан бушҡа китерме?» тынғы бирмәне, о...
лап тормай: «Тыу...
минең арттан,
ҡысҡырҙым һәм
йүгерҙем.

...Еңеү килде,
ошо яуҙа ғүмер...
маҫлыҡ булып...
Күкрәгемде доп...
тишеп үтте, еге...
сығынан аяҡ-ҡу...
рәкәтен юғалтт...
мерлеккә йөр...
ғәриплӛһә лә...
ғайны әле. Кө...
маным, ҡәләм...
ҡабып, яҙыу...
дом. Тырыша...
весть, ике ро...

Минең китапт...
геройҙарының...
бай «Икенсе ку...
уҡығас: «Теге...
тың үлеп бетм...
һаман да беҙге...
ята икән. Ҡайт...
китергә кәрәк»...
мән, һүҙем бу...
Әйтелгән һүҙ,...
нәмә шулай ит...
ла юғалмай, не...
икән, ул барыб...

# Азамат ...

Халыҡ йыры

Санаға ла ектер атты,
Бер әйләнеп йөрөп ҡайтайым,
Алып бирсе ҡағыҙ, ҡәләм,
Азаматҡа бер йыр яҙайым.

Алыҫтарҙан, ай, күренгән,
Ирәндеккәй тауының аҡ ташы.
Ҡайҙа бармай, ниҙәр күрмәй
Ир егеткәй менән ат башы.

Ир-Азамат менгән аттың
Бәкәлдәре уның аҡ булыр.
Аҫыл егет ҡайҙа йөрөһә лә,
Ҡылған эше уның хаҡ булыр.

Нәжиб ИҘЕЛБАЙ

## ЕЛ, ЕРӘНЕМ

Ел, ерәнем, егетеңде
Еткер ел етмәҫ ергә.
Ялаңда түгел, яуҙа ла
Гел икәү булдыҡ бергә.

Менгән атым —
Уң ҡанатым,
Һин батыр егет күрке,
һай!..
Һинең менән
Елдәй елгән
Батыр егет — ил күрке.

Ҡолон саҡтан татыу
үҫтек
Ирәндек итәгендә.
Ил саҡырғас, яуға киттек
Йәмле йәй иртәһендә.

Менгән атым —
Уң ҡанатым,
Һин батыр егет күрке,
һай!..
Һинең менән
Утҡа ингән
Батыр егет — ил күрке.

Беҙ ҡайттыҡ икәү иҫән-һау
Яуҙа дошманды еңеп.
Һинең даның,
Ирәндектау, —
Ерәнсәй менән егет.

Менгән атым —
уң ҡанатым,
Һин батыр егет күрке,
һай!..
Һинең менән
Яуҙа еңгән
Батыр егет — ил күрке!

Беренсе тапҡыр уларҙы ҡала культура һарайында осратҡайным. Спектакль ҡарағанда, урындар йәнәш тура килде. Бөхтә кейенгән, күкрәге орден, миҙалдар менән тулған өлкән йәштәге кеше артистарҙың уйнауын ихлас ҡарап ултырҙы. Эргәһендәге ҡарсығына ара-тирә шыпырт ҡына бер-ике һүҙ әйтеп ҡуя ине.

Дүрт-биш көн үткәс, таныш тамашасыларҙың береһе көтмәгәндә йәнә тап булды. Беҙ, ял итеүселәр, «Ҡыҙыл партизан» колхозының тыуған яҡты өйрәнеү музейына экскурсияға барғайныҡ. Учалыға ҡайтҡанда, әлеге апай беҙҙең автобусҡа ултырҙы.

— Мин үҙем ошо Ахун ауылыныҡы, — тип таныштырҙы ул. Кисә килгәйнем, бөгөн ҡайтып та барам. Ҡартым өйҙә бер үҙе генә ҡалды. Беренсе группа инвалид кешегә яңғыҙы ҡыйын булыр, тип ҡурҡам.

Бер аҙ өндәшмәй килгәс, ҡарты менән ныҡыраҡ таныштырға теләпме, юлдашым өҫтәп ҡуйҙы:

— Ниғәмәт блокаданан азат иткәнгә тиклем Ленинградта булған. Был ҡаланы тыуған-үҫкән ере шикелле яҡын күрә. Быға са унда йыл һайын бара инек. Хәҙер, сәләмәтлеге насарланғас, ҡартым алыҫ юлға сығырға баҙнат итмәй.

Айырылышҡанда, Маһиҙра апай адресын әйтте, ҡунаҡсыллыҡ күрһәтеп, үҙҙәренә саҡырҙы.

— Кеше килгәнде яратабыҙ беҙ. Ниғәмәт һөйләшергә бик әүәҫ. Беҙ йәшәгән йортто тапһағыҙ, квартираны табыу ҡыйын булмаҫ. Ишеккә йондоҙ ҡуйылған.

...Атаһы Мөхәмәҙулла Иван Каширин отрядына яҙылып, Бөйөк Октябрь ҡаҙаныштарын яҡлау өсөн яуға киткәндә, Ниғәмәт оло ғаиләлә берҙән-бер ир бала була. Үҫмергә бик бәләкәйҙән үк

Бөйөк Еңеүгә-...

# ЙОНДОҘЛ...
# ЙОРТ

икмәкте үҙе эшләп табырға тура килә. Мәктәпкә лә ес ҡыш ҡына йөрөп ҡала. Ниғәмәт ауылдың бер хәлле генә кешеһенә эшкә яллана һәм һалдат хеҙмәтенә алынғансы башы батраҡлыҡтан сыҡмай...

Егерме ике йәшлек имәндәй ныҡ егет тәүҙә Златоуста хәрби белем ала, 7—8 айҙан уға сержант званиеһы бирелә.

Һуғыш һәм хеҙмәт ветераны Ниғәмәт Әхмәҙуллин һикһән йылдан уҙған ғүмер юлын шулай хикәйә итә башланы. Һалдат хеҙмәтенән ҡайтыу менән Ниғәмәт тыуған ауылы Ҡунаҡбайҙа ойошторолған «Яйыҡ» колхозында ең һыҙғанып эшкә тотона. Әммә һалдатҡа тыныс тормошта оҙаҡ кинәнеп йәшәргә тура килмәй. Бөйөк Ватан һуғышы башлана. Беренсе тапҡыр һалдат шинелен кейгәндән һуң тап ун йыл үткәс, Әхмәҙуллин Тыуған илде һаҡлаусылар сафына баҫа. Ул Ленинград фронтына эләгә. Ҡыҙыл Байраҡ орденлы уҡсы дивизияла батальон старшинаһы булып хеҙмәт итә. Фашистар ҡамауына юлығып, ҡот осҡос ауырлыҡтарға, яфа һәм михнәттәргә дусар ителгән, ләкин ҡоростай ихтыярлы һынмаған, еңеүгә ышанысын юғалтмаған. Ҡаланы азат итеүҙә Ниғәмәт тә йән-тән алмай көрәшә.

Һөжүм итеүсе Ленинград һәм Волхов фронты ғәскәрҙәре, ҡырҡ өсөнсө йылдың гинуар урталарында бергә ҡушылып, ҡ...
мә ҡаланы...
һынса азат...
йылдан аш...
була әле.

Артабан...
сеп, Таллин...
Млава, Дэял...
ҡалаларын,...
башҡа пункт...
тарҙан азат...
Әхмәҙуллин...
ҙың эсендә...

Бөйөк Ват...
һуңғы осоро...
хеҙмәт иткә...
Белоруссия...
ҙәре составы...
Еңеүҙе Гер...
ҡаршылай.

— Һалдат...
ике йыл йөр...
терләй ветер...
тан ҡайтҡас,...
зында предс...
эшләп алды...
Абдулҡасим,...
даш ауылдар...
иткәс, ундай...
ты «тартыу»...
ле аҙ-маҙ ғы...
шенең ҡулын...

Ул, Учалы...
байыҡтырыу...
урынлаша һә...
йыл эшләп,...
Ветеран Ле...
тығыҙ бәйлә...
Ҡыҙыл Байра...
город уҡсы д...
дары советы...
Былтыр Лени...
иҫтәлегә миҙ...
градланған. Ү...
тан һуғышы...
Еңеүҙең иҫтә...
ры, Совет Ар...

# Ил уҙамандары булығыҙ

башында тиеүем) тыуып үҫкән Миңлегол тигән егет карашы менән йыланды ғына түгел, йыйылған халыҡ массаларын да арбай алған, бер-ике һүҙ менән йыйынды үҙенә ҡаратҡан, сөнки ул дөрөҫөн һөйләгән. «Хәҙер, бындағы уҙамандар әйткәнсә, көтә торған мал түгел. Ваҡиғаларҙы аныҡ ҡына уйлап, мөмкинлектәрҙе самалап, кәрәк-яраҡҡа иҫәпхисап алып барырға, ниндәй йорт, ниндәй төбәк күпме ат, яугир ҡуя ала, шуны белдәләргә, уларға йөҙ башлыҡтары тәғәйенләргә кәрәк. Әгәр бөгөн яу ҡуба икән, иртәгә уларҙы яуға күтәрерлек булһын. Идара итеү эшен үҙ өҫтөмә алам», — тигән ул. Был Ҡараһаҡал батыр булған. Халыҡ ана шундай ил һүҙен, ил маҡсатын яҡлаған ирҙәрҙе генә үҙ иткән.

Яңы бер миҫал. Ҡаҙаҡ һуғышынан һуң Алдар батыр, алға сығып, маҡтаныусыларҙы ҡырт киҫкән: «Мине Алдар батыр тиҙәр, ләкин мин алдамайым. Дөрөҫөн әйтәм. Был яуҙы Азамат батыр ойоштороҙо, дошман стенаһына иң элек ул менде, ҡапҡаны ул асты. Башын һалһа ла, еңеү уныҡы! Ҡырҙан тороп ҡына күҙәткән Хөрмәттәр хөрмәт көтһә лә, ысын хөрмәт Азамат батыр яугирҙәренә күрһәтелергә тейеш», — тигән.

Ошонан һуң ил ирке өсөн баштарын һалған ил уҙамандарын азаматтар тип атай башлағандар.

Уҙған яуҙа ла бындай ил азаматтары күп булды. Бөтә ер шарын баҫып алырға ынтылып ҡоторған фашистарҙы үҙ оҡдәрендә үк тонсоҡторол, бөйөк Еңеүҙе шулар яуланы. Массаларҙы үҙҙәре менән дә, үҙҙәренең батырлыҡтары менән дә арттарынан әйҙәне улар. Күптәре беҙҙең яҡташтарыбыҙ Александр Матросов, Миңлеғәли Ғөбәйҙуллин кеүек, күкрәктәре менән дошман утын ҡаплап, еңеүгә юл ярҙы. Күп дуҫтарым яу яланында башын һалды. Һуңғы алышта һөжүмде ойоштороусы Леонид дуҫым дошман пулеметы утына эләгеп йығылғас, ҡапыл аҙап ҡалдым. «Башланған эш шулай туҡтап ҡалырмы, түгелгән ҡан бушҡа китерме?» — тигән уй тынғы бирмәне. Оҙон-оҙаҡ уйлап тормай: «Тыуған ил өсөн минең арттан, алға!» — тип ҡысҡырҙым һәм ата-ата алға йүгерҙем.

...Еңеү килде, ләкин мин ошо яуҙа ғүмергә тора алмаҫлыҡ булып йығылдым. Күкрәгемде дошман пуляһы тишеп үтте, егерме мина ярсығынан аяҡ-ҡулдарым хәрәкәтен юғалтты. Тәнем ғүмерлеккә йөрөй алмаҫлыҡ ғәрипләнһә лә рухым һынмағайны әле. Көрәште туҡтатманым, ҡәләмде ауыҙыма ҡабып, яҙыу эшенә тотондом. Тырыша торғас, өс повесть, ике роман яҙҙыҡ.

Минең китаптарымдың кире геройҙарының береһе Мырҙабай «Икенсе күкрәү» романын уҡығас: «Теге Ғәзизулла ҡарттың үлеп бөтмәй ҡалған улы һаман да беҙгә ҡаршы атып ята икән. Ҡайтып тонсоҡтороп китергә кәрәк», — тигән. Тимәк, һүҙем бушҡа китмәгән. Әйтелгән һүҙ, ташҡа баҫылған нәмә шулай итеп бер ваҡытта ла юғалмай, кемгәләр тәбәлгән икән, ул барыбер эйәһен таба.

Пәш дуҫтар! Маҡсатһыҙ мәҡәлә булмай ул. Һәр һүҙегеҙ уйланған, тоҫҡалған булһын. Ул һүҙ һис шикһеҙ маҡсатына етһен. Хәбәрсе ул изге кеше, һәр ваҡыт изгелек эшләргә тейеш. Әле яңырак ҡына Үҙәк телевидение аша «Үткәндәргә хоҡуҡ» тигән картина күрһәттеләр. Бында Чехословакия радиотелевидениеһы хәбәрсеһе яуҙа ҙур батырлыҡтар күрһәтеп тә үҙ эштәрен иҫбатлата алмай йөрөгән кешеләрҙе яҡлап сыға, уларҙың кәмһетелгән абруйҙарын күтәрә, тейешле наградаларын юллай. Ошо тырышлығы өсөн эшенән алынһа ла, кешеләрҙең йөрәгендә ул мәңгелек ихтирам ҡаҙана. Күрәһең, азаматлыҡ ҡоро һүҙҙә генә түгел, ысын эштә күренә. Бөгөнгө көндә бигерәк тә! Һеҙҙән яҡлау көткән кешеләр күп. Уларҙы эҙләп табығыҙ, нахаҡҡа рәнйетелгәндәрҙең дәрәжәләрен үҙ урынына күтәрешегеҙ. Барыр юлығыҙҙа аҙап, ҡурҡып ҡалмағыҙ, эштә азаматтар булығыҙ!

## Азамат

Бөйөк Еңеүгә — 45 йыл

# Йондоҙло йорт

Беренсе тапҡыр уларҙы ҡала культура һарайында осратҡайным. Спектакль ҡарағанда, урындар йәнәш тура килде. Бәхтә кейенгән, күкрәге орден, миҙалдар менән тулған елкән йәштәге кеше артистарҙың уйнауын ихлас ҡарап ултырҙы. Эргәһендәге ҡарсығына ара-тирә шыпырт ҡына бер-ике һүҙ әйтеп ҡуя ине.

Дүрт-биш көн үткәс, таныш тамашасыларҙың береһе көтмәгәндә йәнә тап булды. Беҙ, ял итеүселәр, «Ҡыҙыл партизан» колхозының тыуған яҡты өйрәнеү музейына экскурсияға барғайныҡ. Учалыға ҡайтҡанда, әлеге апай беҙҙең автобусҡа ултырҙы.

— Мин үҙем ошо Ахун ауылыныҡы, — тип таныштырҙы ул. Кисә килгәйнем, бөгөн ҡайтып та барам. Ҡартым өйҙә бер үҙе генә ҡалды. Беренсе группа инвалид кешегә яңғыҙы ҡыйын булыр, тип ҡурҡам.

Бер аҙ өндәшмәй килгәс, ҡарты менән ныҡыраҡ танышырға теләпме, юлдашым өҫтәп ҡуйҙы:

— Ниғәмәт блокаданан азат ителгәнгә тиклем Ленинградта булған. Был ҡаланы тыуған-үҫкән ере шикелле яҡын күрә. Быйаса унда йыл һайын бара инек. Хәҙер, сәләмәтлеге насарланғас, ҡартым алыҫ юлға сығырға баҙнат итмәй.

Айырылышҡанда, Мәһира апай адресын әйтте, ҡунаҡсыллыҡ күрһәтеп, үҙҙәренә саҡырҙы.

— Кеше килгәндә яратабыҙ беҙ. Ниғәмәт һөйләшергә бик әүәҫ. Беҙ йәшәгән йортто тапһағыҙ, квартираны табыу ҡыйын булмаҫ. Ишеккә йондоҙ ҡуйылған.

...Атаһы Мөхәмәҙулла Иван Каширин отрядына яҙылып, Бөйөк Октябрь ҡаҙаныштарын яҡлау өсөн яуға киткәндә, Ниғәмәт оло ғаиләлә берҙән-бер ир бала була. Үҫмергә бик бәләкәйҙән үк икмәкте үҙе эшләп табырға тура килә. Мәктәпкә лә өс ҡыш ҡына йөрөп ҡала. Ниғәмәт ауылдың бер хәлле генә кешеһенә эшкә яллана һәм һалдат хеҙмәтенә алынғансы башы батраҡлыҡтан сыҡмай...

Егерме ике йәшлек имәндәй ныҡ егет тәүҙә Златоуста хәрби белем ала, 7—8 айҙан уға сержант званиеһы бирелә.

Һуғыш һәм хеҙмәт ветераны Ниғәмәт Әхмәҙуллин һикһән йылдан уҙған ғүмер юлын шулай хикәйә итә башланы. Һалдат хеҙмәтенән ҡайтыу менән Ниғәмәт тыуған ауылы Ҡунаҡбайҙа ойошторолған «Яйыҡ» колхозында ең һыҙғанып эшкә тотона. Әммә һалдатҡа тыныс тормошта оҙаҡ кинәнеп йәшәргә тура килмәй. Бөйөк Ватан һуғышы башлана. Беренсе тапҡыр һалдат шинелен кейгәндән һуң тап ун йыл үткәс, Әхмәҙуллин Тыуған илде һаҡлаусылар сафына баҫа. Ул Ленинград фронтына эләгә. Ҡыҙыл Байраҡ орденлы уҡсы дивизияла батальон старшинаһы булып хеҙмәт итә. Фашистар ҡамауына юлығып, ҡот осҡос ауырлыҡтарға, яфа һәм михнәттәргә дусар ителгән, ләкин ҡоростай ихтыяры һынмаған, еңеүгә ышанысын юғалтмаған. Ҡаланы азат итеүҙә Ниғәмәт тә йөҙтән аямай көрәшә.

Һөжүм итеүсе Ленинград һәм Волхов фронты ғәскәрҙәре, ҡырҡ өсөнсө йылдың ғинуар урталарында бергә ҡушылып, ҡамауҙы өҙә. Әммә ҡаланы ҡамауҙан тулыһынса азат итеү өсөн тағы йылдан ашыу ваҡыт кәрәк була әле.

Артабан дивизия Кингисепп, Таллинн, Пярну, Нарва, Млава, Дзялдово, Вилленберг ҡалаларын, халыҡ йәшәгән башҡа пункттарҙы фашистарҙан азат итеүҙә ҡатнаша. Әхмәҙуллин был һуғыштарҙың эсендә ҡайнай.

Бөйөк Ватан һуғышының һуңғы осоронда Әхмәҙуллин хеҙмәт иткән дивизия 2-се Белоруссия фронты ғәскәрҙәре составында хәрәкәт итә. Еңеүҙе Германия ерендә ҡаршылай.

— Һалдат хеҙмәтендә ун ике йыл йөрөнөм, — тип хәтерләй ветеран. — Фронттан ҡайтҡас, «Яйыҡ» колхозында председатель булып эшләп алдым. Ҡунаҡбай, Абдулҡасим, Илтабан, Юлдаш ауылдарын бер колхоз иткәс, ундай ҙур хужалыҡты «тартыу» минең шикелле аҙ-маҙ ғына уҡыған кешенең ҡулынан килмәҫ ине.

Ул, Учалыға килеп, тау байыҡтырыу комбинатына урынлаша һәм ошонда утыҙ йыл эшләп, пенсияға сыға. Ветеран Ленинград менән тығыҙ бәйләнештә йәшәй. Ҡыҙыл Байраҡ орденлы Новгород уҡсы дивизия ветерандары советы уны онотмай. Былтыр Ленинград һуғышы иҫтәлеге миҙалы менән наградланған. 1-се дәрәжә Ватан һуғышы ордены, Бөйөк Еңеүҙең иҫтәлекле даталары, Совет Армияһының ярты быуатлыҡ һәм 70 йыллыҡ юбилейҙары айҡанлы бирелгән миҙалдар, башҡа наградалар батыр яугирҙең данлы, оҙон көрәш юлы тураһында һөйләй.

— Ҡан ҡойғос ауыр һуғыш, унан һуңғы көсөргәнешле хеҙмәт сәләмәтлектелыҡ ҡаҡшатты. Ләкин мин яҙмыштан зарланмайым, — ти Әхмәҙуллин. — Илгә ҡулдан килгәнсә хеҙмәт итергә тырыштыҡ. Ул да беҙҙе онотмай. Ҡала уртаһынан бик һәйбәт фатир бирҙеләр, телефон ҡуйҙылар, 140 һум пенсия алам. Һөйөнөп йәшәргә мөмкин.

Һуғыш яралары күптән төҙәлде. Күгебеҙ тыныс, изге еребеҙ, өҫтөндә туп тауыштары тынғанға ярты быуат яҡынлаша. Әммә һуғыштың үлемесле, хәтәр юлдарын үткән яугирҙәр яу ҡырында ҡайнар ҡан менән ныҡытылған һалдат дуҫлығын онотмай, уны изге хәтирә итеп һаҡлай. Ниғәмәт ағай ҙа ошо турала бик тәьҫирләнеп һөйләне.

Донъяла тәүге һәм һуңғы тапҡыр осратҡан кешеләр була. Улар алсаҡлыҡтары, ябайлыҡтары, кешеләр «әсенә инә белеүҙәре» менән хәтерҙә ҡала. Был һүҙҙәрҙе Әхмәҙуллиндарға ҡарата ла әйтергә була.

Пөҙәрләгән кеше йәшәгән оло йортта йондоҙло квартира, бәлки, берәү генәләр. Бөтә тормошо, йәшәйеше менән күптәргә өлгө булырлыҡ ветеран хөрмәтенә ҡуйылған ул. Йырҙарҙа әйтелгәнсә, йондоҙ һүнгәс тә бер балҡып янһын, башҡаларға ла юл яҡтыртһын.

Х. ШӘРИПОВ.

Магазин ҡыйығында портрет тора: таныш мыйыҡтар, артҡа һыпырып таралған ҡуйы сәстәр... Портрет аҫтына «Бөйөк остазыбыҙ», «Бөтә донъя пролетариатының бөйөк юлбашсыһы» тип яҙылмаған булһа ла, һәр китапта, газеталарҙың һәр һанында баҫылып сыҡҡанлыҡтан, унда һүрәтләнгән шәхес һәр кемгә яҡшы таныш, һәр кем уны алла кеүек күрә һәм изге һанай.

# САЛБАР

Ҙур ауылдың халҡы магазин алдына йыйылған. Йыйылған һәм шунда төн үткәреп, иртән уның асылғанын көтөп, тынып ҡалған. Кистән сельпо председателе район үҙәгенән бер ат йөгө тауар алып ҡайтҡан икән. Һәр кем бер-ике метр ғына булһа ла ситса йәки башҡа сепрәк-сапраҡ эләктереп ҡалыу уйы менән хыяллана.

Офоҡ ситендә ҡыҙарып ҡояш күренеү менән магазин асылды һәм халыҡ ташҡыны эскә ынтылды. Мин дә ҡыҫыла-ҡыҫыла шул ташҡын менән бергә магазинға барып индем. Ҡысҡырыш-тауыш ҡупты. Сельпо председателе таныш ағай, кешеләргә нимәләр аңлатырға тырышһа ла, уны ишетеүсе лә, тыңлаусы ла юҡ. Һәр кем, әлеге шул кистән ҡайтарылған тауарҙан үҙенә өлөш сығарасағына өмөт итеп, һатыусы эргәһенә барып етергә маташа.

Тәртип урынлаштыра алмаясағын аңлап, ахырыһы, сельпо председателе ҡулын һелтәп, магазиндан сығып китергә булды. Мин юлын бүлеп:

— Ағай, армияға алынырға тейешмен, бер салбарлыҡ ҡына тауар бирһәгеҙ ине? — тип уның алдында тынып ҡалдым.

— Салбарың юҡмы ни? — тине председатель, ҡырыҡ ямаулы ыштаныма күҙ һалып.

Ул минең иң актив уҡыусы-комсомолец булыуымды, лозунгылар яҙып мәктәпте генә түгел, тотош ҙур ауылды биҙәп йәшәгәнемде, кистәрен төҙәлеп бөтмәгән клуб сәхнәһенә сығып йырлауымды, үҙем яһап кейгән яңы сабаталарымды шығырҙата-шығырҙата бейеүемде, Һаҙый Таҡташтың «Моҡамай»ын йәки «Ғасырҙар һәм минуттар»ын яттан һөйләп ауылды шаҡ ҡатырыуымды, район газетаһының актив хәбәрсеһе булыуымды, шиғырҙар яҙыуымды яҡшы белә ине, әлбиттә. Шул төҙәлеп бөтмәгән клубҡа килеп мине аҙ тыңлаған тиһеңме уны...

— Салбарлыҡ тауар алып ҡайтмағайным шул, энекәш! — тине председатель минең йөҙөмә туп-тура ҡарап. — Ләкин һинең кеүек егеткә нисек тә ярҙам итергә кәрәк. Етмәһә, армияға китергә торам тиһең бит әле.

Председатель, саҡ ҡына тынып, уйланып торҙо ла, кеҫәһенән блокнотын сығарып нимәләр яҙа башланы. Уның аҡрын яҙыуын күреп минең эсем бошто. Эстән генә: «Күп тигәндә дүрт-биш йыл уҡығандыр инде, бахыр», — тип уйлап ҡуйҙым. Ул арала ағай блокнот битен йыртып алды ла:

— Бар, Ташкүбәргә йүгер, бер байковый одеял ебәргәйнем, һатмаған булһалар шуны ал да салбар тектер! — тип яҙыуын миңә һондо.

— Рәхмәт ағай! — тинем һәм йүгерә-атлай китеп тә барҙым.

Ағаслыҡҡа, дөрөҫөрәге, шыршы һәм эреле-ваҡлы еректәргә терәлеп ултырған, бер генә урамдан торған ауыл күренде. Урам хәтфә түшәлгән шикелле йәм-йәшел. Ауыл уртаһында бәләкәй генә келәт. Шул магазин була инде. Уның ҡыйығы ситенә лә кемдер портрет элеп ҡуйған. Шул уҡ ҡараш, шул уҡ мыйыҡтар, шул уҡ артҡа һыпырып таралған сәстәр мине ҡаршы алды ла магазин эсенә инеп киткәндә оҙатып ҡалғандай булды. Һатыусы, урта йәштәрҙәге ир кеше, сәләмемде ҡабул итеп алғас:

— Ниндәй елдәр ташланы Ташкүбәргә? — тип һорау бирҙе. Һатыусының һорауына яуап бирергә ашыҡтым:

— Бына председатель ағай ебәргәйне, — тинем дә ҡыйыр-ҡыйыҡ ҡына яҙыуымды уға һуҙҙым. Һатыусы уны уҡырға тотондо һәм шунда уҡ йөҙөнән алсаҡлығы китте.

— Һым-да, — тине ул, — бер етем әбейгә һатырға тора инем бит әле ул одеялды. Өҫ-башына кейер кейеме, ябынып ятырға юрғаны юҡ. Аҡса алып киләйем тип ҡайтып киткәйне. Тиҙҙән килеп тә етер инде...

Башыма кемдер таяҡ менән килтереп һуҡҡандай хис иттем үҙемде. Ләкин юғалып ҡалмайынса:

— Армияға китергә тейешмен. Кейергә салбарым юҡ! — тип ярып һалдым. Һатыусы сабаталарыма, ямаулы ыштаныма ҡарап алды ла:

— Армияға китергә торғас ни одеялды һиңә һатырға тура килә инде, түлә аҡсаңды! — тип тынып ҡалды. Аҡсамды түләп, рәхмәт әйтә-әйтә одеялды алдым да магазиндан сыҡтым. Ҡыйыҡ ситендәге портрет мине оҙатып ҡалғандай тойолдо.

Шыршылар, еректәр араһында ятҡан һуҡмаҡ буйлап кире йүгерәм. Был минуттарҙа минән дә бәхетле кеше булмағандыр донъяла. Бына тиҙҙән салбар тектереп кейәсәкмен, ямаулы ыштанымды һалып ырғытасаҡмын. Быға тиклем ҡырын күҙ менән генә ҡарап үтеп киткән ҡыҙҙар ҙа, бәлки, эргәләренә яҡыныраҡ ебәрерҙәр. Уйҙарымды хуплаған шикелле нескәй йылға һаман сылтырап аға, ҡоштар сутылдаша ине.

Уҡыған ауылыма ҡайтып еткәнемде һиҙмәй ҙә ҡалдым. Шунан ике ҡатлы колхоз идараһы бинаһының аҫҡы ҡатында урынлашҡан теге мастерскойына йүнәлдем. Мастерской тигәне бер бәләкәй генә бүлмә ине. Идара стенаһына ла теге портрет эленгән. Әлеге таныш мыйыҡ, таныш сәстәр... Был минуттарҙа бөйөк остазыбыҙ шатлығымды уртаҡлашҡандай күренде миңә.

Мастерскойҙа Ғәйшә апай эшләй ине. Үҙе заказды ҡабул итә, үҙе үлсәү ала, үҙе үк кейем-һалымды тегеп бирә. Ҡыҫҡаһы, алтын ҡуллы оҫта һәм яғымлы кеше ул апай. Ишекте асыуым менән:

— Әйҙә, түрҙән уҙ, ни йомош? — тип ҡаршы алды мине.

— Салбар тектерергә тип килгәйнем.

— Бик яҡшы. Тауарың бармы һуң?

— Бар. Бына ул! — тип ҡултыҡ аҫтыма ҡыҫтырған одеалымды уға һондом.

— Юрған икән, — тине апай. — Ҡалыныраҡ та һуң. Ләкин йоҡарағын ҡайҙан алмаҡ кәрәк. Тауар бик һирәк ҡайта. Ярай әле, бынаһын эләктергәнһең...

— Сельпо председателенең рөхсәте менән Ташкүбәргә барып алдым. Армияға китергә торам. Тиҙ генә тегеп бирһәгеҙ ине, апай?

— Армияға китергә торғас ни, тырыштырырбыҙ инде уны. Бер-ике көндән салбарыңды алырға килерһең, — тине апай, мине ҡыуандырырға тырышып. Үҙе, ҡулына таҫма кеүек метрын тотоп, үлсәү алырға кереште.

Ике көн йыл шикелле оҙон тойолдо. Шулай ҙа түҙҙем һәм йүгерә-атлай мастерскойға барып индем.

— Салбарың әҙер! — тип ҡаршыланы Ғәйшә апай. Уның менән иҫәп-хисапты өҙҙөм дә:

— Рәхмәт апай, ҡул-аяғың талмаһын! — тип хушлаштым.

— Салбарың өҫтөңдә туҙһын! — тип оҙатып ҡалды Ғәйшә апай. Ҡайтып уны кейеп ҡараһам, ҡап-таман. Кисен клубҡа тансаға барырға, салбарым менән дуҫтарымды шаҡ ҡатырырға булдым.

...Бер нисә көндән мине армияға оҙаттылар. Тиҙҙән одеялдан тегелгән салбарҙы һалдат салбарына алыштырҙым. Мине йылытҡан һәм егет ҡорона сығарған салбарым ауылға «ҡайтып китте». Унда атайымды йылытҡан шикелле. Уның да, көнө-төнө эшләп, хеҙмәт кенәгәһенә нисәмә йөҙ хеҙмәт көнө яҙылған булһа ла, салбары юҡ ине бит. Бөтә донъя пролетариатының бөйөк юлбашсыһы, мыйыҡ аҫтынан ғына көлөп, беҙҙең салбарһыҙ йөрөүебеҙҙе тыныс күңел менән генә күҙәтеп портреттарҙан ҡарап торғанлығын һуңынан ғына, илебеҙ һуғыш афәттәрен кисереп егерме миллион кешеһен ҡорбан итеү иҫәбенә фашизмды тар-мар иткәндән һуң ғына, аңланым мин.

Файыҡ МӨХӘМӘТЙӘНОВ.

* * *

Уйна егет киреп киң
күкрәгең,
Яңғыратып Урал
буйҙарын...

ҺҮРӘТТӘ:
Баймаҡ интернат-мәктәбенең ҡурайсылар ансамбле. Етәксеһе — Әхнәт Ғиниәт улы Ғәйетбаев.

Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ фотоһы.

* * *

Рәми

# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Ярай, был турала күп яҙҙы килә. Ләкин хәҙер көндәҙгә бер. Унан төнгә ескә тиклем ултырырға кәрәк. Сумароковты әле мин бөтөнләй аҙ беләм.

Ломоносовтың эшен дауам итеүсе, шулай уҡ уға ҡаршы кеше Сумароков ижадында рус классицизмы барыһынан да нығыраҡ күренә. Рус классицизмының сәскә атыуы уның исеме менән бәйләнгән.

Елизавета алдында ул политик ышаныслыҙ була. 1762 йылғы переворроттан һуң да уның хәле үҙгәрмәй. Фәҡирлектә үлә. Үҙенең һәләтлегенә бик нығ ышанып, гәҙәттән тыш юғары ҡуйып ҡарай. «Вольтер һәм мин», — ти ул. Ысынлап та, гәжәп популяр була. Иң әһәмиәтле хеҙмәттәре — 29 йыллыҡ эшмәкәрлегендә 9 трагедия яҙа. Комедия, басня, йырҙарға ла ҙур әһәмиәт бирә. Ломоносовтың тантаналы риторик стиленә тәбиғилекте, асыҡлыҡты, ябайлыҡты ҡаршы ҡуя. Әҙәбиәткә теоретик ҡараштары «Наставление хотящим быть писателями» (1744) әҫәрендә әйтелә.

18-се быуат әҙәбиәтенең дә ни тиклем бай, күп нәмәгә өйрәтә алырлыҡ әҙәбиәт булыуын тәүге тапҡыр аңлайым. Бит нәҡ 18-се быуат Пушкинды донъяға килтергән!

**12 ғинуар.**

Имтихан. Иртән йөрәкһенеп килеп торҙом. Шул тиклем еңелмен, осоп китермен кеүек. Бер аҙ ҡурҡыта ла. Ярһыйым. Тиҙерәк, тиҙерәк үҙемдең кем икәнлекте белгем килә. Һуғышҡа ташланырға торған һалдат кеүекмен.

Станцияға ашыҡҡанда күңелдән яҙыусылар ижадының әһәмиәтле даталарын ҡабатлап барам. Электричкала уҡыйым. Арбатҡа сыҡҡас, бульварҙағы эскәмйәләрҙең береһенә ултырам да конспекттарға тиҙ генә күҙ йүгертәм. Мин барғанда институтта Миклай Казаков ҡына ине. Билетты беренсе булып ул алды. Миңә һорауҙар: Ломоносов — әҙәбиәт теоретигы һәм Василий Майковтың «Елисей» поэмаһы. Бер аҙ уйланым да яҙырға тотондом. Ә Казаков билетты ҡарап та бөтмәне: «Яуап бирергә мөмкинме?» — ти. Минең йөрәк жыу итеп ҡалды. Бына хәҙер шытырҙатып һөйләп бирер ҙә миңә лә сығырға кәрәк буласаҡ. Ләкин ул Радищевтың «Сәйәхәт»ен өҫтән генә шыпыртып сыкты ла еңел генә өҫтәмә һорауҙарға яуап бирә алманы. Казаковҡа — 2. Был миңә ҡуйылған кеүек. Үҙемде нығ тоторға тырышам.

— Мин һеҙгә отлично ҡуям! — тине Кузьмина.

Мин сыҡҡанда, башҡалар ҙа килгәйне. Ҡотларға керештеләр.

Мине шул аҡрынлыҡ һәм яҙыу ҡотҡара.

**14 ғинуар, дүшәмбе.**

«3 февраль, Ленинград.

Мостафа ағай! (Башҡортостандың халыҡ шағиры Мостай Кәрим — Т. Ҡ.).

Бына инде мин өсөнсө көн Ленинград кешеһе. Һәр бер йорт, һәйкәл, урам ҙур тарих һөйләй. Әле мин уларҙы тулыһынса уҡый белмәһәм дә, үҙемә күп нәмәләр алам. Шатлығымдан нишләргә лә белмәйем. Беренсе көндө осоп ҡына йөрөгән кеүек булдым. Иң тәүҙә Павлов музейына килдем. Эрмитажға инеү һис бер онотолмаҫ тәьҫир ҡалдырҙы. Быйыл да уны күрә алмаһам, бик үкенес булыр ине.

Үҙемде әллә күпме үҫеп, нығып, быуынланып киткән кеүек һиҙҙем. Шатлығымдан аҡылдан яҙып йөрөйөм инде. Әле үҙем хыялланған Возрождение эпохаһын ғына ҡараным. Ныҡлап өйрәнеү өсөн ярты йыл да бик аҙ буласаҡ. Әҙәбиәттән белгәндәр хәҙер Леонардо да Винчи, Рафаэль, Микельанджело, Тициандарҙың эштәре менән тулыланды. Бик ҡәнәғәтмен. Рус музейында 18-се һәм 19-сы быуат сәнғәтен ныҡлап ҡарайым. Бәхеткә күрә, Әхмәт тигән үҙебеҙҙең рәссам малай килеп сыкты (Ә. Лотфуллин — Т. Ҡ.). Ул шул музейҙан сыҡмай, теше-тырнағы менән йәбешкән икән. Художество институтында беҙҙең дә бер егет уҡығанға мин бик шатландым. Пушкин һәм Некрасов музейын ҡараным. Ләкин һис тә өлгөрөп булмай. Көн ялт итеп үтә лә китә. Әле Петропавловский ҡәлғәһен, Эрмитаждың башҡа бүлектәрен, Этнография һәм Зоология, Менделеев музейҙарын ҡарайһы бар. Мәскәүгә бер көн һуңлап ҡайтырға тура килә. Әлбиттә, минең союзға өмөт ҙур ине... Бурыстарҙан сығырға ярҙамлашырһығыҙ инде, Мостафа ағай. Минең һис тә был хаҡта яҙғым килмәй. Яҙам инде... Үҙем ғәрләнәм. Һеҙ ғәфү итегеҙ инде.

Яҙыуҙан туҡтап, бына оҙаҡ уйланып ултырҙым. Һеҙҙе күҙ алдыма килтерәм. Йәмил — һеҙ бит, Мостафа ағай! Уны һеҙҙән башҡа бер кем дә тыуҙыра алмаған булыр ине. Йәмилдә һәр кем үҙенең балалығы менән осрашасаҡ. Шул уҡ ваҡытта ул үҙе генә, бер генә. Ошо хаҡта бик һөйләшке килә, Мостафа ағай. Һеҙҙең иркенләп һөйләшергә ваҡытығыҙ булмау бик үкенгергес. Ләкин һеҙҙең әҙәбиәттә булыуығыҙ һәм тормошта йәшәүегеҙ өсөн минән дә нығ шатланған кеше юҡтыр кеүек.

Ленинград хаҡында ҡайтҡас яҙырмын.

Ғ. Сәләмдең ҡәберен нисек табырға белмәй йөрөйөм әле. Союзға барһаң, уңайһыҙ кеүек. Шулай ҙа тура килер. Һеҙҙең Рәми, сәйәхәтсе. Ленинград, Политехник институты».

**6 февраль. Ленинград.**

«Мәрйәм апай! (Мәрйәм Ғималова — Т. Ҡ.). Бик күп сәләм Ленинградтан. Бына бер аҙна инде мин Ленинград кешеһемен. Моразына етте малайығыҙ. Күрелмәгән нәмә, күрмәгән ер ҡалманы. Быйылғы каникул бушҡа китмәне. Бөгөн Мәскәүгә ҡайтып китәм. Бик һағындырҙы. Дачала минең күгәрсен дә бар, ул да һағындырҙы. Күрелгән нәмәләрҙе һеҙгә яҙып бөтөрөү мөмкин түгел. Бер аҙна эсендә әллә күпме аҡылланып киткәнмен кеүек үҙемә. Эрмитажда Возрождение эпохаһын, Рус музейында 18—19-сы быуаттар сәнғәтен ҡараным. Ломоносовтың мозаика эштәрен үҙ күҙҙәрем менән күрҙем хәҙер. Репинға, Шишкинға, Суриковҡа һоҡландым. Киров музейы бик нығ тәьҫир ҡалдырҙы. Зоология музейында булыу — үҙе бер университет үтеү. Пушкин һәм Некрасов музейҙарында ла күп яңылыҡ белдем. Пушкин өйөндә иланым. Ганнибалдар алтын һалып йөрөткән имән һандыҡҡа Пушкин шиғырҙарын ҡуя торған булған. Бөгөн Петропавловский крепосында булдым. Бында Радищев ташланған, декабристар яҙаланған, Чернышевский был ҡот осҡос ерҙә үҙенең әллә күпме кешеләрҙең фекерен яҡтырта торған романын яҙған... Бик күп ғүмерҙәр серегән был төрмәлә. Ләкин кешеләргә һөйөү, ышаныс үлемһеҙ, саф ҡалған. Бында булыу — 19-сы быуат әҙәбиәтен өйрәнеү өсөн ҙур әҙерлек. Декабристар менән беренсе тапҡыр шулай нығ ҡыҙыҡһыныуым. Әгәр мин быларҙы күрмәһәм, бик күп нәмәне юғалтҡан булыр инем. Ә миңә юғалтырға кәрәкмәй. Ашығырға кәрәк. Был йылдар миңә кире әйләнеп ҡайтмаясаҡ, апай.

Сәләмдең ҡәберен таба алманым. Союзда белмәйҙәр. Иң ҙур үкенес шул. Хәҙергә хушығыҙ. Сәләм менән Рәми. Ленинград».

Һуңғы сәғәт Ленинградта. Ҡайтам! Һағындырҙы. Мин инде үткән аҙналағы Рәми түгел хәҙер. Мин тулыраҡ, киңерәк һәм тәрәнерәк.

1952 йыл. 14 февраль, кесаҙна.

«Дилара! (Татар әзибәһе Дилара Зөбәйерова — Т. Ҡ.) Бына саңғыла йөрөп ҡайттым да һиңә хат яҙырға ултырҙым. Төн инде. Барыһы ла йоҡлай. Яҙыуың өсөн рәхмәт, Дилара. Миңә бөгөн ғәҙәттән тыш күңелле, рәхәт. Нисектер минең тормошома ниндәйҙер яҡты өҫтәлгән кеүек. Әйтерһең, беҙ бер мәктәпкә йөрөп, бергә уйнап үҫкәнбеҙ. Ҡайҙалыр алыҫта, бөтөнләй мин белмәгән-күрмәгән ауылда осоп йөрөүсе шат бер ҡыҙҙың йәшәүенә шатланып бөтә алмайым. Иң күңелһеҙ саҡта ла уның тураһында уйлаһаң, барыһы ла онотола. Ни тиклем ҙур көс ҡатын-ҡыҙ йылылығы! Шул көс алдында һәр саҡ баш эйәм, Дилара. Һинең шул йылылыҡҡа бай булыуың яҡшы әйберҙәр яҙырыңа ышандыра. Балалар менән эшләүең бик кәрәкле һинең. Ҙур мәктәп үтәсәкһең.

(Дауамы. Башы 1—6, 11, 12-се һандарҙа)

• Көнүҙәк темаға

# ЕР МЕНӘН КҮК АРАҺЫНДА

**Был тапҡыр әйтем нимәгә йәки кемгә ҡарата киңәйәләп әйтелгәндер — быныһы моһим түгел. Һәр хәлдә ошо тос һүҙҙәр артында күптәрҙең яҙмышына ҡағылған ҙур проблеманы күрәбеҙ. Ул да булһа — баш өҫтөндәге ҡыйыҡ.**

БЫЛТЫР Өфө урамында бер танышымды осраттым. — Редакцияла эшләп йөрөйөм әле, тик бына торор ер юҡ, шуныһы бәкәлгә һуға, — тине ул төшөңкө кәйеф менән.

— Улай булғас, әле ҡайҙа йәшәп ятаһың һуң?

— Ҡайҙа тура килә — шунда, бер көндө — бер танышымда, иртәгәһенә — икенсеһендә... Ҡайһы берҙә сыбыҡ сөсө туғандарҙа ла ҡунып сығам. Шулай эштәр... — тине ул, ауыр көрһөнөп.

«Ҡайҙа тура килә — шунда...» Күңел өшөткес был һүҙҙәрҙе мин беренсе мәртәбә генә ишетмәйем. Нисәмә егет-елкенсәк, ҡыҙ-ҡыҙҡындың ауыҙынан сыға был һүҙҙәр... Хатта күптәр дөйөм ятаҡтан да урын таба алмай. Һуң, шулай булғас, ҡайтһындар ауылдарына, нишләп йөрөйҙәр һуң ҡалала ыҙаланып, тиерҙәр ҡайһы берәүҙәр. Бәхәсләшмәйем, хаҡ һүҙҙәр. Ысынлап та, завод-фабрикаларҙа, төҙөлөштәрҙә эшләп йөрөүсе йәштәр уларға ҡолаҡ һала ала.

Тик бөгөн мин республикабыҙҙың йәш ижади интеллигенцияһының аяныслы яҙмышы айҡанлы уй-фекерҙәрем менән уртаҡлашмаҡсымын.

Өфө — республикабыҙҙың баш ҡалаһы, уның политик, экономик һәм культура үҙәге. Шуға ла йәштәрҙең был ҡалаға магнитҡа тартылған кеүек ынтылыуы тәбиғи хәл. Шул уҡ ваҡытта райондарҙа һәйбәт кенә эшләп, матур итеп йәшәп ятҡан ижади интеллигенция вәкилдәрен, айырыуса уҡытыусы-филологтарҙы Өфөнән саҡыртып эшкә алыуҙары ла киң таралған күренеш. Йәш кеше, әйтәйек, журналист, башта уҡ йәшәр урыны тураһында һүҙ ҡуҙғата. Етәксе иһә, электән килгән ғәҙәт буйынса, уны тынысландыра, вәғәҙә итә... Бына шул мәлдән башлана инде ыҙа сигеп көн күреүҙәр. Ни дөйөм ятаҡта урын таба алмай, ни фатирға урынлаша алмай, ни пропискаға инә алмай, яңғырып йөрөй күптәр. Ә фатирлы булыу улар өсөн — алыҫтағы татлы хыял ғына...

Билдәле булыуынса, республикабыҙҙа быға тиклем журналистар әҙерләү буйынса эш алып барылманы. (Ниһайәт, былтыр БДУ-ла ошо йүнәлештә бүлек асылды). Шуға күрә башҡорт, татар телдәрендә сыҡҡан газета-журналдар милли кадрҙарға бөгөн нығ ҡытлыҡ кисерә. Теләһә ниндәй район газетаһын ал — һәр ҡайһыһында журналистар алтынға бәрәбәр, һәр ҡайҙа бүлектәрҙә кешеләр етешмәй. Был хәл хатта өлкә газеталары һәм журналдары редакцияларында ла күҙәтелә. Уларҙа башлыса оло йәштәге журналистар эшләй. Мәҫәлән, тағы 4—5 йылдан «Совет Башҡортостаны» газетаһынан тиҫтәләгән кеше хаҡлы ялға китәсәк. Уларға кем алмашҡа килер? Әлбиттә, алмаш бөгөн дә юҡ түгел. Йәштәр араһында телде һәйбәт белгән, әҙәбиәтте яратҡан, газета эшен үҙ иткән кешеләр байтаҡ. Тик уларҙың барыр юлдарында, ауыр-ауыр таштар һымаҡ, юғарыла әйтелгән проблемалар ята. Уларҙы кем күтәрер ситкә алып ташлар, Ғөрен мүмән, йәш журналистарҙың мәнфәғәтен кем яҡларға тейеш? Редакцияларҙың администрацияһымы, әллә КПСС Өлкә Комитеты нәшриәте етәкселегеме? Тураһын әйтергә кәрәк, улар торлаҡ мәсьәләһен хәл итеүҙә бер ни ҙә ҡыйрата алмай тиерлек, сөнки торлаҡ төҙөү өсөн финанс-материаль база юҡ хәлендә. Нисәмә быуын яҙыусылары, шағирҙары, журналистары, артистары, рәссамдары торлаҡ тип төрлө инстанцияларҙың тупһаһын тапай. Шуныһы үкенесле: был тәңгәлдә артыҡ үҙгәреш юҡ, хәлдәр әүәл нисек булһа — бөгөн дә шулай.

ҺҮҘҘЕ оҙаҡҡа һуҙмай, конкрет миҫалдарға күсәйек. Бөгөнгө көндә «Совет Башҡортостаны» газетаһы редакцияһының йәш быуыны — 20—35 йәшлек журналистары — тотошлайы тиерлек торлаҡҡа мохтажлыҡ кисерә. Ошо редакцияла эшләп йөрөгән ҡәләмдәштәрем Тәлғәт Шаһманов та, Фәрзәнә Аҡбулатова ла ятаҡ тормошоноң әсе-сосоһон татыуын дауам итә.

«Башҡортостан пионеры» редакцияһының бүлек мөдире, СССР Яҙыусылар союзы ағзаһы шағирә Зөһрә Ҡотлогилдина иһә торлаҡҡа сиратта 15 йыл самаһы тора. Ошо уҡ редакцияла эшләп йөрөгән Ғәбиҙулла Зарипов, Рәшиҙә Лотфуллина, Мирсәйет Юнысов ише коллегаларым да ғүмерҙәренең күп йылдарын дөйөм ятаҡта уҙғарырға мәжбүр.

«Пионер» журналы рәссамы Искәндәр Ниғмәтйәнов — ғаиләһе менән, «Ҡыҙыл таң» газетаһы журналисы Рәдис Ноғоманов һәм башҡалар, төрлө ойошмаларҙың дөйөм ятаҡтарында йәшәгәнлектән, ифрат нығ ыҙа сигә: етер, үҙ оягыҙҙы табығыҙ инде, тип уларҙы туҡтауһыҙ ҡыуалар.

Ҡайҙа барып баштарын төртергә белмәй аптырап йөрөгәндәр айырыуса «Йәшлек» газетаһы редакцияһында күп. Асылда, бөгөн редакция хеҙмәткәрҙәренең бәтәһе лә тиерлек торлаҡҡа мохтажлыҡ кисерә. Өр-яңы газета сыға башлауға ҡарамаҫтан, ВЛКСМ-дың һәм КПСС-тың Өлкә Комитеттары был тәңгәлдә әлегә редакцияға ярҙам күрһәткәне юҡ. Журналистар Тамара Искәндәрова, Салауат Кәримов, Зәйтүнә Хановаһың да тормош шарттары яҡшынан түгел. Хәйер, башҡалар ҙа — Гөлсимә Ризуанова, Рәмилә Тайчинова, Флорида Әхмәтова һәм башҡалар — ятаҡ ҡыйығы аҫтында көн күрә.

Ошондай шарттарҙа йәшәгән, көнкүреш ҡыйынлыҡтарын артығы менән татыған журналистар, газета-журнал хеҙмәткәрҙәре тормоштан ниндәй кинәнес алһын да, ниндәй күңел менән эшен башҡарһын инде... Күптәрҙең мейеһен бит туҡтауһыҙ: «Ҡасан үҙ фатирыбыҙ булыр икән?» — тигән күңелһеҙ уй бырауылай. Минут һайын, сәғәт һайын, көн һайын башҡа килә был уй. Тик донъя — әкиәт түгел шул, фатирҙы Пушкиндың алтын балығынан да һорап, ялбарып та алырмын тимә... Шуға ла бөгөн республикабыҙҙың милли мәҙәниәтен үҫтерeүҙәге ҡеүәтле көстөң — йәш журналистарҙың — ер менән күк араһында көн күреүе ифрат та үкенесле һәм аяныслы хәл. Улар өсөн бер-ике тиҫтә фатир бүлеү бөгөнгө башҡорт журналистикаһын тейешле кимәлгә күтәреүҙә етди аҙым булыр ине.

«Баш осонда үҙ ҡыйығың булһа икән...» Был татлы хыял ҡасан ысынбарлыҡҡа әүерелер?

**Н. СӘЛИМОВ.**

# Ялғандан да яман дөрөҫлөк

«Үҙ иленең политик кейеме туҙғанын күреп тә өндәшмәүсе граждан — Ватанына тоғро була алмай, ул — хыянатсы». Марк ТВЕН.

**Бөгөн беҙ В. Д. Белинский исемендәге дәүләт китапханаһында һаҡланған бер документты — «ҡарт» гвардияһы большевик Федор Раскольниковтың (Ильин) 1939 йылда Сталинға яҙған хатын баҫабыҙ. Ул — 22-се Балтика фронты менән етәкселек итә. «Красная Новь» журналында редактор була. Хәрби батырлығы, үткер ҡәләме, юғары интеллекты менән айырылып торған был шәхес — 30-сы йылдарҙа йәш Совет иленең Болгариялағы тулы хоҡуҡлы вәкиле. 1939 йылда уны ҡапыл ғына Мәскәүгә саҡырталар. Раскольников үҙенең баш өсөндә күптән инде ҡара болоттар ҡуйыра башлауын илдә барған бихисап репрессияларға ҡарап һиҙгән була. Ҡайтыу — тимәк, үҙ иркең менән күрәләтә башыңды киҫмәгә һалыу тигән һүҙ. быны ул яҡшы аңлай. Бер нисек тә был хәл менән килешергә теләмәйенсә, ул шул мәл өсөн күрелмәгән тәүәккәллеккә бара: Сталин режимы менән бәйләнеште асыҡтан-асыҡ өҙөп, Францияла «Минән нисек халыҡ дошманы яһанылар?» тигән мәҡәлә һәм «Сталинға асыҡ хат» баҫтырып сығара. Ошонан һуң бер ай ҙа үтмәй, Раскольниковтың ғүмере өҙөлә.**

# Сталинға асыҡ хат

Ф. Раскольников.

Сталин, Һеҙ мине закондан тыш тип иғлан иттегеҙ. Был акт менән мине үҙегеҙҙең биләмәгеҙҙә закондан тыш йәшәгән бөтә совет граждандарының хоҡуғы, дөрөҫөрөгә, хоҡуҡһыҙлығы менән тигеҙләнегеҙ. Үҙ яғымдан мин дә Һеҙгә тулы аңлашыу менән яуап ҡайтарам: Һеҙҙең тарафтан төҙөлгән «социализм батшалығына» инеү билетын үҙегеҙгә кире бирәм. Уның төҙөүселәренә төрмә рәшәткәләре артынан урын бирелеүсе был тантана ысын социализмдан ни тиклем алыҫ булһа, Һеҙҙең шәхси диктатурағыҙ баш-баштаҡлығының да пролетар диктатура менән бер ниндәй ҙә уртаҡлығы юҡ...

Һеҙ этикаһыҙ политика үткәрәһегеҙ, власты намыҫтан, социализмды кешегә мөхәббәттән айыраһығыҙ. Конституция менән нимә эшләнегеҙ Һеҙ, Сталин? Ирекле һайлауҙарҙан ҡурҡып, уны «билдәһеҙлеккә һикереү», үҙ власығыҙға янау тип ҡарап, Һеҙ Конституцияны ҡағыҙ кеүек йомарлап аяҡ аҫтына һалып тапанығыҙ. Һайлауҙарҙы берҙән-бер кандидатураға тауыш биреү фарсына әйләндерҙегеҙ. Верховный Совет сессияһын үҙегеҙҙең хөрмәткә дан йырлау, алҡыштар менән тултырҙығыҙ. Сессияларҙың тәнәфестәре мәлендә Һеҙ депутаттарҙың тейелгеһеҙлегенән көләп, уларҙы юҡ итәһегеҙ, «хужа — мин» икәнлегегеҙҙе иҫкәртәһегеҙ. Һеҙ совет демократияһын күҙҙән төшөрөү өсөн бөтәһен дә эшләнегеҙ, социализмды харап иттегеҙ. Конституцияла билдәләнгән юлдан бараһы урынға, Һеҙ халыҡтың көсәйә барған ризаһыҙлығын көс, террор менән баҫаһығыҙ, пролетариат диктатураһын үҙегеҙҙең шәхси режимығыҙ менән алмаштыраһығыҙ. Һеҙ беҙҙең революция тарихына «террор эпохаһы» исеме менән инәсәк яңы дәүер астығыҙ. Советтар Союзында бер кем дә үҙенә ҡурҡыныс янамай тип һиҙмәй. Бер кем дә кис йоҡларға ятҡанда төнгә ҡулға алыуҙарҙан ҡотолорон белмәй. Һис кемгә лә аяу юҡ. Октябрь батыры йә революция ветераны, ҡарт большевик йә партияһыҙмы, колхозсы йә тулы хоҡуҡлы сит ил вәкилеме, халыҡ комиссары йә эшсеме, интеллигент йә Советтар Союзы маршалымы — бөтәһе лә бер тигеҙ рәүештә афәткә дусар ителгән. Бөтә нәмә ҡанға мансылған шайтан өйөрмәһендә әйләнә. Вулкан атылған мәлдә дәү ер киҫәктәре кратер ауыҙына нисек тулһа, совет йәмғиәтенең тотош ҡатламдары ла упҡынға йотола.

Һеҙ башта элекке троцкистар, бухаринсылар һәм зиновьевсыларҙан үс алдығыҙ, унан ҡарт большевиктарҙы атып бөтөрҙөгөҙ, шунан граждандар һуғышы мәлендә үҫеп сыҡҡан, үҙ елкәләрендә тәүге биш йыллыҡтарҙы күтәргән өлкән быуын партия һәм партияла тормаған кадрҙарҙы ҡырыуға күстегеҙ, комсомолды туҡмауҙы ойошторҙоғоҙ.

Һеҙ «троцкист-бухаринсы шымсылар менән көрәш» саҡырыуы артына ышыҡланаһығыҙ. Власть Һеҙҙең ҡулда кисәге көндән алып ҡына түгел. Һеҙҙең рөхсәттән тыш бер кеше лә яуаплы вазифаға күтәрелә алманы. «Халыҡ дошмандары» тип аталыусыларҙы иң яуаплы урындарға башта кем тултырҙы — И. Сталин. Совет һәм партия аппаратының һәр күҙәнәгендә теге «ҡоротҡостарҙы» кем үрсетте — И. Сталин. Политбюроның элекке протоколдарын уҡығыҙ: улар троцкист-бухаринсы шымсылар, ҡоротҡостар һәм диверсанттар менән лыҡа тулған. Аста кемдең ҡултамғаһы — И. Сталин.

«Эҙләгеҙ, ғәйепле кәҙәне табығыҙ»,— тип бышылдайһығыҙ эргәгеҙҙәгеләргә. Һеҙ илде террорҙан ҡурҡыу тойғоһо менән бығауланығыҙ. Хатта ҡыйыу кеше лә Һеҙҙең йөҙөгөҙгә ҡарап дөрөҫлөктө әйтә алмай.

Үҙ-үҙеңә тәнҡит тулҡындары, кемдең кем икәненә ҡарамай, Һеҙҙең табандар янында илтифатлы тынып ҡала. Һеҙ папа шикелле гонаһһыҙ. Һеҙ бер ҡасан да хаталанмайһығыҙ.

Бысраҡ алдашыуҙар ярҙамында Һеҙ хөкөм процестары инсценировкаларын ойошторҙоғоҙ. Улар мәғәнәһеҙлек сигендә, нигеҙһеҙ булыуҙары менән семинария дәреслектәре буйынса таныш урта быуаттың убырлы ҡарсыҡтары ҡыланыштарынан да уҙҙыра. Пятаковтың Ослоға осмағанын, М. Горькийҙың үҙ үлеме менән вафат булғанын, Троцкийҙың поезды юлдан этеп төшөрмәгәнен Һеҙ үҙегеҙ беләһегеҙ.

Ошоларҙың бөтәһе лә ялған икәнен белә тороп, Һеҙ үҙегеҙҙең яласыларығыҙҙы дәртләндерәһегеҙ. Яла яғаһығыҙ, яғаһығыҙ, яғаһығыҙ... Һеҙгә билдәле булыуынса, мин бер ҡасан да троцкист булманым. Матбуғатта һәм ҙур йыйылыштарҙа һәр төрлө оппозицияларға ҡаршы идея көрәше алып барҙым. Мин хәҙер ҙә Троцкийҙың политик позицияһы, уның программаһы һәм тактикаһы менән риза түгелмен. Троцкий менән принципиаль айырмалыҡта торһам да, мин уны намыҫлы революционер тип һанайым. Мин уның Гитлер һәм Гесс менән һүҙ берләштергәненә ышанмайым һәм бер ҡасан да ышанмаясаҡмын. Һеҙ — әсе ризыҡ әҙерләүсе ашнаҡсы: нормаль кеше уларҙы ашай алмай. Ленин табуты янында Һеҙ уның васыяттарын үтәргә һәм партияның берҙәмлеген күҙ ҡараһы кеүек һаҡларға тантаналы ант бирҙегеҙ. Һеҙ Лениндың был васыятын да тотманығыҙ. Лениндың күп көрәштәштәренә бысраҡ яҡтығыҙ һәм тотоп аттығыҙ: ғәйепһеҙ булыуҙары Һеҙгә яҡшы билдәле Каменевты, Зиновьевты, Бухаринды, Рыковты.

Үлем алдынан Һеҙ уларҙан бер ҡасан да эшләмәгән енәйәттәре өсөн тәүбә иттерҙегеҙ. Ә Октябрь революцияһы геройҙары ҡайҙа? Ҡайҙа Крыленко? Антонов-Овсеенко? Ҡайҙа Дыбенко? Һеҙ уларҙы ҡулға алдығыҙ, Сталин. Ҡайҙа ҡарт гвардия? Улар юҡ хәҙер. Һеҙ үҙ көрәштәштәрегеҙҙең йәнен көсләнегеҙ һәм хәшәрәткә буяныгыҙ.

Партияның Һеҙҙең ҡул аҫтында яҙылған ялған тарихында үҙегеҙ тарафынан үлтерелгән, мыҫҡыл ителгән кешеләрҙе таланығыҙ һәм уларҙың ҡаһарманлыҡтарын, ҡаҙаныштарын үҙегеҙгә алдығыҙ. Һеҙ Ленин партияһын юҡҡа сығарҙығыҙ һәм уның һөйәктәре өҫтөндә яңы «Ленин — Сталин партияһы» төҙөнөгөҙ. Ул үҙегеҙҙең генә булған власы өсөн һәйбәт ышыҡ хеҙмәтен үтәй. Һеҙ уны бүтән партияларҙағыса дөйөм программа һәм тактика нигеҙендә түгел, ә Һеҙгә шәхси һөйөү, бирелгәнлеккә таянып төҙөнөгөҙ. Уның ағзаларына яңы партияның программаһын белеү кәрәкмәй, уның ҡарауы, көндәлек матбуғат менән йылытылған Сталинға мөхәббәт мәжбүри. Һеҙ — үҙегеҙҙең кисәге көнөгөҙ менән бәйләнешен өҙгән һәм Ленин эшен һатҡан ренегат.

Һеҙ тантаналы рәүештә кадрҙар үҫтереү лозунгыһын иғлан иттегеҙ. Әммә Һеҙ үҫтергән күпме йәш кадрҙар әле үк казематтарҙа серей. Уларға тиклем дә күпме кешенең башына еттегеҙ, Сталин? Садист ҡанһыҙлығы менән илгә файҙалы һәм кәрәкле кадрҙарҙы турайһығыҙ. Улар Һеҙгә шәхси диктатура күҙлегенән ҡурҡыныс күренә. Һуғыш алдынан Һеҙ илебеҙ һөйөүе һәм ғорурлығы, терәге һәм ҡеүәте булған Ҡыҙыл Армияны емерәһегеҙ.

Маршал Блюхер ҡайҙа? Ҡайҙа маршал Егоров? Һеҙ уларҙы ҡулға алдығыҙ, Сталин.

Бер кемгә лә ышанмауығыҙҙан файҙаланып, ысын гестапо агенттары һәм япон разведкаһы Һеҙ болғандырған бысраҡ һыуҙа уңыш менән балыҡ тота, Һеҙгә иң һәйбәт, талантлы һәм намыҫлы кешеләргә сүп өйгән ялған документтар «оҙаталар». Һеҙ тыуҙырған серек, бер-берендән шикләнеүсән, үҙ-ара ышанмаусан, дөйөм эҙәрлекләү мөхитендә һәм Ҡыҙыл Армияны, тотош илде өҙгөсләргә тапшырған Эске эштәр халыҡ комиссариатының бөйөклөгө атмосфераһында һәр «ҡулға эләккән» документҡа кире ҡаҡҡыһыҙ дәлил итеп ҡарайҙар йәки уға ышанған булып ҡыланалар.

Һеҙ Октябрҙең бөйөк ҡаҙаныштарын һәләк иттегеҙ. Эшсе көстәр күсеүен туҡтатыу тигән булып, уларҙан хеҙмәт азатлығын тартып алдығыҙ. Совет эшселәренән ҡол яһап, уларҙы завод-фабрикаларға бәйләнегеҙ. Һеҙ илдең хужалыҡ итеү организмын емерҙегеҙ, промышленность һәм транспортты тарҡаттығыҙ, директор, инженер, мастерҙың абруйын төшөрҙөгөҙ, уларҙы әле фаш ителмәгән ҡоротҡостарға сығарып, урындан урынға өҙлөкһөҙ күсереп йөрөтөүҙәр уйыны ойошторҙоғоҙ. Эш ҡалдырыу һәм уға һуңлауға ҡаршы көрәш тигән булып, уларҙы ҡаты, антипролетар декреттар бойороғо аҫтында ҡамсыланығыҙ. Һеҙҙең кешелекһеҙ декреттарығыҙ совет хеҙмәтсәненең тормошон түҙеп торғоһоҙ итә. Ул илдә социализм еңгәс тә кешелектең бөйөк туғанлыҡ хаҡындағы яҡты хыялдары тормошҡа ашыр, бөтәһенә лә ҡыуаныс һәм ырыҫ килер тип ышана ине. Уларҙың ошо һуңғы ышанысын да тартып алдығыҙ. Һеҙ, социализм беҙҙә аҙағынаса төҙөлөп бөттө, тип иғлан иттегеҙ. Аптыраған эшселәр иһә бер-береһенән шыбырлап ҡына: әгәр ошо социализм икән, беҙ нимә өсөн көрәштек һуң, иптәштәр, тип һораны.

Дәүләт бөтәсәге хаҡындағы Ленин теорияһын боҙоп, Һеҙ тотош Маркс — Ленин тәғлимәтен дә боҙҙоғоҙ. Бухарин, Каменев, Луначарский урындарын биләгән тупаҫ, наҙан «теоретиктарығыҙ»ҙың ауыҙы аша хатта коммунизмда ла ГПУ власын һаҡларға вәғәҙә бирәһегеҙ.

Һеҙ колхозсы крәҫтиәндәрҙең хеҙмәткә булған барлыҡ теләген һүндерҙегеҙ. Колхоз ерен тәләфләүгә ҡаршы көрәш тигән булып, крәҫтиәндәрҙе колхоз яланында күберәк эшләтеү өсөн, уларҙың хатта йорт яны усадьбаларын таланығыҙ. Аслыҡ ойоштороп, үҙегеҙҙең тупаҫ ҡанһыҙлығығыҙ, тактик ысулдар һайлап тормауығыҙ менән, крәҫтиәндәр күҙе алдында ленинсы коллективлашыу идеяһы юҡҡа сыҡһын өсөн, бөтәһен дә эшләнегеҙ.

Ике йөҙлөлөк менән интеллигенцияны «ерҙең тоҙо» тип атап, Һеҙ яҙыусы, ғалим, рәссам хеҙмәтендәге эске рухи азатлыҡты минимумғаса төшөрҙөгөҙ. Сәнғәтте ҡыпһыуыр эсенә ҡыҫтығыҙ. Һеҙҙең тарафтан ҡото алынған цензура һәм һәр нәмәгә башы менән яуап бирә торған редакторҙарҙың аңлайышлы баҙнатһыҙлығы совет әҙәбиәтенең ҡатып ҡалыуына килтерҙе. Яҙыусы матбуғатҡа сыға, драматург пьесаларын театр сәхнәһенә ҡуя, тәнҡитсе ҡаҙна ҡалыбы менән билдәләнмәгән үҙ фекерен әйтә алмаҫ хәлгә килде. Һеҙ Совет сәнғәтенең батша һарайындағы кеүек тәрилкә ялауҙы талап итеп, уны быуаһығыҙ. Әммә ул Һеҙгә «осанна» йырламаҫ өсөн өндәшмәүҙе хуп күрә. Ялҡытҡыс бер төрлөлөк менән үҙегеҙҙең ямманаты сыҡҡан, теңкәгә тейеп бөткән «бөйөклөгөгөҙгә» дан йырлаусы ялған сәнғәт тыуҙыраһығыҙ. Һәләтһеҙ графомандар Һеҙҙе Ай менән Ҡояштан яралған ярым алла итеп күккә күтәрә, ә Һеҙ, Көнсығыш залимы, тупаҫ юхаланыу фимиамы менән ләззәтләнәһегеҙ, талантлы һәм үҙегеҙгә ҡулай булмаған яҙыусыларҙы ҡыйратаһығыҙ. Ҡайҙа Борис Пильняк? Ҡайҙа Сергей Третьяков? Ҡайҙа А. Аросев? Ҡайҙа М. Кольцов? Ҡайҙа Сокольниковтың ҡатыны булған өсөн генә ғәйепле булған Галина Серебрякова? Һеҙ уларҙы ҡулға алдығыҙ, Сталин!

Һеҙ совет ғалимдарын, айырыуса гуманитар фән өлкәһендә эшләүселәрҙе ижади фекерләүҙән (ә ижади эш шунһыҙ булмай) мәхрүм иттегеҙ. Хәсәт, ыҙғыш һәм һөсләтеүҙәр менән эш итеүсе ҡара наҙандар ғалимдарға университеттарҙа, институттарҙа, лабораторияларҙа эшләргә ирек бирмәй. Исемдәре донъяға билдәле академиктарға, күренекле рус ғалимдарына көн юҡ. Ипатьев һәм Чичибабинды Һеҙ бар донъя алдында «кире ҡайтмаусылар» тип иғлан иттегеҙ. Уларҙың дандарын төшөрәм тип уйлағайныгыҙ, әммә үҙегеҙҙе генә мәсхәрәгә ҡалдырҙығыҙ. Бөтә ил һәм донъя йәмәғәтселегенә мәғлүмәт биреп, Һеҙ үҙегеҙҙең режимды ғына оятлы иттегеҙ. Иң һәйбәт ғалимдар автомобилдәрен, совнарком ашханаһына талондарын ташлап, Һеҙҙең «ожмахтан», Һеҙҙең шәфҡәтлелектән ҡаса. Һеҙ талантлы рус ғалимдарын ҡырҙығыҙ. Совет аэропландарының иң танылған конструкторы Туполевты ҡайҙа иттегеҙ? Һеҙ бит хатта уны ла аяманығыҙ. Һеҙ Туполевты ҡулға алдығыҙ, Сталин! Яратҡан эшең менән шөғөлләнерлек бер генә өлкә лә, бер генә мөйөш тә юҡ илдә. Театр директоры, бынамын тигән режиссер, күренекле сәнғәт эшмәкәре Вс. Мейерхольд бер ваҡытта ла политика менән шөғөлләнмәне. Әммә Һеҙ Мейерхольдты ла ҡулға алдығыҙ, Сталин!

Беҙҙең кадрҙарға ҡытлыҡты, һәр тәжрибәле һәм культуралы дипломаттың баһаһын белгән көйө Һеҙ, сит илдәге тулы хоҡуҡлы вәкилдәрҙе алдаштырып, бер-бер артлы Мәскәүгә саҡыртып ҡайтарып юҡ иттегеҙ. Бөтә совет патриоттары кеүек үк, мин дә күп нәмәгә күҙемде йомоп йәшәнем. Үтә оҙаҡ өндәшмәнем. Миңә Һеҙҙең менән түгел, Һеҙҙең һәләкәткә дусар режимығыҙ менән түгел, ә ҡарт ленинсы партияның ҡалдыҡтары менән бәйләнеш өҙөүе ауыр. Унда мин ни тиһәң дә утыҙ йыл торҙом. Ә Һеҙ уны өс йылда дөмбәҫләнегеҙ. Миңә тыуған илемдән яҙыу ғазаплы. Торған һайын Һеҙҙең шәхси диктатурағыҙ эшсе, крәҫтиән, интеллигенция мәнфәғәттәре менән нығыраҡ ҡаршылыҡҡа инә. Илде властағы берҙән-бер залим булып иҙәһегеҙ. Һеҙҙең социаль нигеҙегеҙ көндән-көн тарая. Ҡалтыранып үҙегеҙгә терәк эҙләгәндә, Һеҙ ике йөҙләләнеп «партияһыҙ коммунистарға» комплементтар таратаһығыҙ, береһе артынан икенсе өҫтөнлөктәр менән файҙаланыусы төркөмдәр хасил итәһегеҙ, уларҙы хәйер менән күмәһегеҙ, саҙаҡа менән туйындыраһығыҙ. Әммә Һеҙ был «бер сәғәтлек хәлифтәргә» өҫтөнлөк биреү генә түгел, хатта уларҙың ерҙә йәшәүгә хоҡуҡтарын да гарантиялай алмайһығыҙ. Һеҙҙең аҡылдан яҙған вакханалиягыҙ сикһеҙ дауам итә алмаҫ. Енәйәттәрегеҙҙең сиге юҡ. Ҡорбандарығыҙҙың сиге юҡ. Уларҙы һанап сығыу мөмкин түгел. Иртәме, һуңмы, совет халҡы Һеҙҙе хөкөм эскәмйәһенә ултыртасаҡ.

17 август, 1939 йыл.

## Яңылыҡтар

### Әҙип һүҙе — халыҡ һүҙе

**Шағирҙар Ирек Кинйәбулатов, Тимер Йосопов һәм яҙыусы Мәрйәм Бураҡаева үткән аҙнала Ғафури районында булып ҡайтты.**

Биш көндә район хужалыҡтарында, төпкөлдәге ауылдарҙа 15 осрашыу уҙғарылды. Һүҙ, нигеҙҙә, бөгөнгө көндөң ҡырҡыу мәсьәләһе — туған телде, мәҙәниәтте һаҡлап алып ҡалыу, уларҙы үҫтереү өсөн шарттар булдырыу тураһында барҙы. Һәр ҡайҙа фәһемле һөйләшеү булды. Әҙиптәрҙең сығышын халыҡ йотлоғоп тыңланы, улар уҡып ишеттергән шиғырҙар барыһының да күңеленә хуш килде.

Красноусолдағы 2-се урта мәктәптең башҡорт телен өйрәнеүсе уҡыусылары, шулай уҡ «Табын» башҡорт мәҙәниәт һәм «Мағаш тауышы» әҙәби берекмәләре ағзалары менән уҙғарылған осрашыуҙар айырыуса иҫтә ҡалырлыҡ булды. Бында районда башҡорт телен һәм милли мәҙәниәтте үҫтереү, йәш ижади көстәрҙе туплау һәм халыҡтар араһындағы дуҫлыҡты нығытыу мәсьәләләре буйынса йәнле фекер алышыу барҙы.

Н. БУЛАТОВ.

### Яратып ҡараныҡ

**Матрай ауылының «Башҡортостан» культура йортонда бөтә Россия конкурсы лауреаты, БАССР-ҙың атҡаҙанған артисы Иҙрис Ғәзиев етәкселегендә Башҡорт дәүләт филармонияһы артистары сығыш яһаны. «Коштар осорам...» тип аталған бай йөкмәткеле концерт күрһәттө улар.**

Рәфисә Байбулатова башҡарған йырҙарҙы, Миңзиә Насибуллина һәм Марат Әсәҙуллиндарҙың төрлө милләт бейеүҙәрен, Ғәли Алтынбаевтың баянда һәм синтезаторҙа оҫта уйнауын тамашасылар яратып ҡараны. Бигерәк тә башҡорт эстрадаһы йондоҙо Иҙрис Ғәзиевтың сығышынан һуң зал көслө алҡыштарға күмелде. Ул башҡорт, һинд, татар телдәрендә йырланы. Кисәне нәфис һүҙ оҫтаһы Римма Дашкина күңелле итеп алып барҙы.

А. АТАНБАЕВ.
Йылайыр районы.



ӘЙҘӘ СЫҒАЙЫҠ, САНА ШЫУАЙЫҠ....

А. ВИНОГРАДОВ фотоэтюды.

Оборона-масса эштәре айлығы бара

## БАТЫРЛЫҠ ДӘРЕСЕ

Өфөнөң 28-се СПТУ-һында батырлыҡ дәресе булып үтте. Һуғыш һәм хеҙмәт ветерандары, Ленинградты азат итеүҙә ҡатнашыусылар Анатолий Игнатьевич Парухин һәм Олег Иванович Лелейтнер уҡыусылар менән осрашыуға килде. Уҡыусылар ветерандарҙың нисек итеп блокадалағы Ленинградҡа «тормош» юлы буйлап ауыр шарттарҙа икмәк ташыуҙары, 1944 йылдың ғинуарында блокаданы өҙөп, төньяҡ баш ҡаланы фашистарҙан азат итеүҙәре тураһындағы хәтирәләрен ҙур ҡыҙыҡһыныу менән тыңланы.

Ҡунаҡтар һәм уҡыусылар Афғанстанда һәләк булған яугирҙәрҙе тантаналы шарттарҙа иҫкә алды. Училищела уларға һәйкәл ҡуйылған.

Осрашыу «Ленинградты һәм Новгородты азат итеү» тураһындағы фильмды ҡарау менән тамамланды.

Училищела айлыҡ көндәрендә ике тапҡыр Советтар Союзы Геройы Муса Гәрәев исемендәге призға ярыштар һәм спартакиадалар, саңғы ярыштары, мылтыҡтан атыу аҙналығы үткәреләсәк һәм ГТО комплексы нормалары тапшырыласаҡ. Уҡыусылар В. К. Блюхерҙың легендар рейды буйлап походтарҙа ҡатнашасаҡ. Быйыл уның тыуыуына 90 йыл туласаҡ. Айлыҡта производство алдынғылары, профсоюз, комсомол активистары, шулай уҡ «Белем» йәмғиәте лекторҙары ҡатнашасаҡ.

Ю. МАЙОРОВ.

СПОРТ

# ТӨП МАҠСАТ — ҺӨҘӨМТӘ

**Салауат Юлаев исемендәге спорт клубының балалар-үҫмерҙәр мәктәбе тренеры, РСФСР-ҙың атҡаҙанған тренеры М. М. Азаматов СССР-ҙың балалар-үҫмерҙәр мәктәбенең үҫмерҙәр йыйылма командаһы менән байтаҡтан бирле уңышлы эшләп килә. Ул яңыраҡ Канаданан ҡайтты. 1973 йылда тыуған үҫмерҙәрҙең йыйылма командаһы Яңы йыл алдынан уҙғарылған бик күп турнирҙарҙың береһендә ҡатнашты. Бөтә тренерҙарҙың да илдең йыйылма командаһына саҡырылмағанын иҫәпкә алғанда, яҡташыбыҙҙың эше менән танышыу күптәргә ҡыҙыҡлы булыр, тип уйлайбыҙ.**

**— Марат Мостафиевич, Һеҙ СССР-ҙың йыйылма командаһы составында өсөнсө тапҡыр ҡатнашаһығыҙ шикелле?**

— Эйе. Мин 1983—84 йылдарҙа 66-сы йылғы һәм 1985 йылда 69-сы йылғы спортсылар менән эшләнем. Икеһендә лә уларҙы СССР-ҙың Спорт буйынса дәүләт комитеты тренеры Н. Т. Казаков менән бергә күнектерҙек.

**— Хәҙер Һеҙ, әйткәндәй, яҡташыбыҙ, ләкин күптән инде Мәскәүҙә йәшәүсе Р. С. Вәлиуллин менән берлектә 1973 йылғы үҫмерҙәрҙе күнектерәһегеҙ. Был турала еңтекләберәк һөйләгеҙ әле...**

— Өлө командала егерменән ашыу кандидат бар. Киевтан, Минскиҙан, Усть-Каменогорскиҙан, Мәскәүҙең «Динамо»һы, Воскресенскиҙың «Химик» командаларынан өсәр кеше. Былар элек-электән көслө мәктәптәр, шуның өсөн йыйылма командаларҙа, шул иҫәптән беҙҙекендә лә, уларҙан вәкилдәр булыуға ғәжәпләнергә кәрәкмәй. Беҙҙә Свердловскиҙан — ике, Ленинград, ЦСКА һәм Мәскәүҙең «Спартак» командаһынан берәр спортсы бар.

**— Ә өфөләр?**

— Йыл ярым элек тәүге сборҙарға ике кешене саҡырғайныҡ, һынауҙы үтә алманылар. Асығыраҡы, конькиҙа йомшаҡ шыуалар. Ғөмүмән, боҙ майҙаны булмаған мәктәптәрҙә конькиҙа шыуыуҙа етешһеҙлектәр байтаҡ. Үкенескә ҡаршы, был беҙҙең мәктәпкә лә ҡағыла.

**— Һеҙҙең тәрбиәләнеүселәрҙең Канадаға сәфәре алдан планлаштырылғайнымы?**

— Теләһә ниндәй йыйылма команданың әҙерлеге икеөс йылға алдан билдәләнә. КХДР-ға барып ҡайтҡандан һуң йыйылма команда ай ярым ялда булды, барыһын да үҙ клубтарына тараттыҡ. Яңы йыл алдынан ғына Мәскәүҙә йыйылып, Канадаға юл тоттоҡ. КВЕБЕК кубогына турнирҙа ҡатнашыу төп маҡсат ине. Шулай итеп, хоккейға нигеҙ һалыусылар менән көс һынашыу мөмкинлеге тыуҙы.

**— Уйындар тураһында һөйләгеҙ әле.**

— КВЕБЕК кубогына ярышта был юлы ҡатмарлы система буйынса 10 команда ҡатнашты, төркөмсәләрҙә — бишәр команда, һуңынан ярым финалдар уҙғарылды. Үҙ төркөмсәбеҙҙә Финляндияның йыйылма командаһынан 4:6 иҫәбенә отолдоҡ, Канаданың көнсығыш төбәктәренең йыйылма командаларын — 8:2, канадтарҙың «Надежды Квебек»аһын 7:1 иҫәбе менән еңдек. Ярым финалда Квебектың йыйылма командаһы беҙҙән 5:7 иҫәбе менән еңелде, ә Онтарио провинцияһы командаһын 7:2 иҫәбе менән оттоҡ. Квебектың йәштәр командаһының береһе (9:1) һәм Канаданың көнсығыш провинцияһы йыйылма командаһы (7:1) менән иптәштәрсә осрашыуҙар үткәрҙек.

**— Марат Мостафиевич, Һеҙ Канадала тәү тапҡыр булдығыҙ, тәьҫораттарығыҙ ниндәй? Канадаларҙың хоккейға ҡарашы нисек?**

— Канадала һәр мәктәптә хоккей уйнайҙар — был, беренсенән. Икенсенән, унда хоккейҙы рекламалауға бөтә көс һалына. Шуның өсөн трибуналар бер ваҡытта ла ярым буш булмай. Өсөнсөнән, иң мөһиме — беҙ уйындарыбыҙҙың күпселеген 10—15 мең халыҡлы ҙур булмаған Санд-Джеремда үткәрҙек. Был ҡалала дүрт яһалма боҙ бар (!). Шулай булғас, Канадала хоккейға нисек ҡарайҙар тигән һорауға яуап бирҙем, тип уйлайым.

**— Йыйылма командала һеҙҙең коллега — Р. С. Вәлиуллин Өфөнөң хоккей һөйөүселәренә бигүк таныш түгел. Рәмилдең Өфөнән булыуын иҫәпкә алып, уның тураһында күберәк белергә ине.**

— Рәмил Сәфиевич Вәлиуллин танылған спорт ғаиләһендә тыуған. Уның атаһы, әлегә мәлдә мәрхүм Сафа Хәлилович, Өфө футбол командаларында эшләй. Ә Рәмил ғүмерен тулыһынса хоккейға арнаған, физкультура институтын тамамлаған. Омскиҙың «Аэрофлот», Усть-Каменогорскиҙың «Торпедо»һында уйнай 1968-69 йылдарҙа Өфөгә ҡайта, бер йыл «Салауат Юлаев» өсөн сығыш яһаны. Һуңынан Мәскәүҙең «Локомотив» командаһына саҡырылды. Ҙур хоккейҙа актив уйнағандан һуң, бер йыл Швейцария командаларының береһендә тренер булып эшләй. Бына бер нисә йыл инде ул — илебеҙҙең Спорт буйынса дәүләт комитеты тренеры. Йыл ярым элек беҙ уның менән бергә илдең өмөтлө йәш хоккейсыларынан команда төҙөнөк.

**— Марат Мостафиевич, йыйылма команда һәм үҙегеҙҙең пландарығыҙ тураһында бер нисә һүҙ әйтһәгеҙ ине.**

— Ғинуар аҙағында Швецияла үткәреләсәк иптәштәрсә ике уйында ҡатнашасаҡбыҙ. Мәскәүҙә яҙ көнө чехтар менән өс уйын үткәрергә иҫәп тотабыҙ. Ноябрҙә шулай уҡ яуап визиты менән Чехословакияға китәбеҙ. Йыл аҙағында йәнә Канадаға юл тотмаҡсыбыҙ, унда бер ай эсендә 15 уйын уҙғарасаҡбыҙ. Канаданан һуң Чехословакия, Швеция һәм Финляндия командалары менән осрашасаҡбыҙ. Ә 1991 йылдың апрелендә — Европа чемпионаты.

**— Чемпионат ҡайҙа үткәреләсәк?**

— Ошо арала билдәле буласаҡ. Әлегә был һорауға анығ ҡына яуап бирә алмайым.

**— Үҙегеҙҙең шәхси пландар ниндәй?**

— Бурыс бер генә — СССР-ҙың Спорт буйынса Дәүләт комитетының хоккей идаралығында беҙгә күрһәтелгән ышанысты аҡлау. Сөнки тренер эшендә төп бурыс — һөҙөмтә булыуы бер кемгә лә сер түгел.

**— Һуңғы һорау. Һеҙ әле В. П. Чариков менән бергә СКСЮ-ның юниорҙар командаһы менән эшләйһегеҙ. Һеҙҙеңсә, 1972 йылда тыуған үҫмерҙәр командаһы составынан кемдәр ысын хоккейға юл яра аласаҡ?**

— Белеүегеҙсә, үткән сезонда был команда үҫмерҙәр араһында Бөтә Союз финалында көмөш миҙал яуланы. Әле ярым финалда уйнайҙар, дәғүәселәре етди, финалға эләгә алмаҫ, моғайын. Беҙ был командан һигеҙ туғыҙ оҫта әҙерләрбеҙ, тип уйлайым.

**— Конкрет алғанда кемдәр?**

— Илебеҙҙең йыйылма командаһында уйнаусылар Рөстәм Камалетдинов, Александр Сверчков, Олег Салдин, Айҙар Шәүәлиев, Булат Динисламов һәм тағы ла бер нисә кеше.

Н. БАЙРАСОВ.




«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

Заказ № 158.

П01159.